Ondergeteekende verklaart dat dit boekwerk by hem is gedrukt.
Franeker 15 Sept 1875 T. Telenga

# FOR NUT EN NOCHT.

Dijkstra, Waling Gerrits



## Rimen en Teltsjes

FOR LJUE, DY 'T GRAECH RIS HWET IN 'T IEPENBIER FOARLÊSE WOLLE,

FEN

WALING DYKSTRA.

FRJENTSJER — T. TELENGA,
1875.

*In* 1871 *jowgen wy for 't earst sa'n soarte fen in boek út lîk as dit ien is; dat hjit* »Ald en Ny." *Ik skreau der by: as dy samling fen Rimen en Teltsjes by de Friesen wolkom wier, woene wy wol ris wer mei sa'n boekjefol foar 't ljocht komme. It het bliken dien, dat dat* »Ald en Ny'' *goed în 'e smaek falt; alteast it boekje is nou al in ein hinne ûtforkocht. Derom tocht de ûtjower, der moast mar wer sa 'n samling ré makke wirde. Der komme wy hjir nou mei oan. Dit boek is alheel în 'e trant fen* »Ald en Ny", *al ha wy der in oare namme oan jown, om de beide boekjes fen elkoar to ûnderskieden. De measte stikjes, dy 't hjir foarkomme, benne al earder printe, mar der benne ek wer nye by.*

*Dit boek het hwet lang ûnder hannen west mei printsjen. Dat komt soms sa* hjir *om en* der *tröch. De twa foarste bôgen benne in jier twa earder printe as de oaren. Dy 't nau ta sjucht scil dit opmerke kenne oan de spelling. Hwent în dy twiskentiid ha 'k în mîn spelling lîtse foroaringen makke, ta mear gemak fen de lêsers, nei 'k mien, sûnder de tael der skea mei oan to dwaen.*

Holwerd, Dec. 1874.

W. D.

# INHALD.

Bleds.



---

## Forbetteringen.

| | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| Bledside | 17 *rige* | 7 *fen boppen* | *stiet* | gôile | *lês* | gôlle. |
| » | 32 » | 4 » | » | » bulten | » | bulten |

## De lîtse Boer în 'e Pettekoer.

—

Wigleboer siet în 't milhûs to stinnen en to kreunen mei de foet în 't kjessen. Der hie him in kou op dy foet trape, en dat die him earst hwet sear, mar hy wreau it hwet mei griene tröchgeande salve, en hy tochte, dat scoe wol gau wer bidarje. Hy koe de klomp er yet oan ha, en dat wier in gelök, tocht him, hwent al moast er al hwet lompe, en al pinige 't him by tîden gans, — hy koe doch sîn wirk sa yet hwet dwaen. Mar înpleats fen in gelök wier 't in ûngelök; hwent hy die op sa'n menear dy foet fjirs tofölle lest oan; as 't him sa to pas kaem, den wadde er der mar mei tröch wetter en modder. Hy wier sa'n stielen baerch, dy Wigleboer; sîn ligchem hwet to wacht to nimmen der tocht er net fölle om. It wier oars mar in handsjeföl fen in mantsje; as er op in greate stoel siet, den spande 't wakker dat er de tjennen op 'e grûn krye koe.

Nou, it dûrre net lang of dy foet waerd Wigle sîn oermaster, sa tsjûk en glei, dat it wier in ougriis to sjen, en sa hjit en ûntstitsen, dat as se der in kalde fochtige doek om diene, dy flamme mei gauens as in flesktsjettel. En pine! hwet hie dy man in pine! hy gûlde by setten as in ûnwennich hûn. — Do moast dokter komme. Dy sei, de foet moast foaral en biljeaven net iepen, hwent den rekken se der alhiel end al mei lans; hja moasten him mar kald halde mei yettich en salt. De boer moast net mear omrenne, mar mei de foet în 't kjessen sitte. Dat died er; mar înpleats dat er hwet forlichting fen pine krige die de foet him alle dagen searder. Hy waerd der dadige ûnfordildich ûnder; hwent hy wier wend

om altiid om to wimmeljen en to knuseljen. Nou moast er der sa mar sitte, en den sa'n pine der yet by! — in hele bulte hiene fest nen bît better west as hy, — hwette? Hy wier sa nysgjirrich en lilk en dwars as in ald baerch; dat wier for sîn wiif in great lest. De lju woene ek wol ris sidse dat sîn wiif eigentlîk de rjuchte achting net for him hie. Nou, as dat wier wie, den lit it him licht bigripe dat se ek net fôlle fen hjar man fordrage koe.

— »Och Lolk, hwet piniget dy foet my wer,'' kreunde er. »Scoest him net ris wer wiet meitse matte? Dat is my altiid alwer hwet nochlik."

— »Ja, mar der ken 'k ek de hele tiid net mei stean to griemen. Dy foet ken doch în ienen net goed, dat mat sîn tiid hwet ha. Wy matte nou earst mar ris wer hearre hwet dokter seit; hy scil hjoed wol komme.''

— »Ik leau dat er der al op 't paed oankomt,'' sei de boer wîls 't er ta 't fenster ûtseach.

— »Den hoeve jy to minsten net lang mear to wachtsjen,'' sei Lolk. En do wûn se stil ta de doar ût en kuire om 't hûs hinne om dokter by de hiemshikke op to wachtsjen.

— »Moarn Lokke!' sei dokter. »Kom, stietst hjir al wer om my tomjitte to sjen? Ho giet it mei dîn bûkemantsje sîn skonk?"

— »Och dy skonk bettert neat, en mîn bûkemantsje is moai lestich. Hy docht neat as kreunen en kleyen, en as de skonk him ris in bîtsje nochliker is, den kibbet en tsiert er. — It is in aklik libben, dat 's wrachtich wier! — dat ik hjir tsjinwirdich hab."

— »Ja," sei dokter, »it griist my ta de tjennen ût om dy. Dou biste fjirs to goed om dîn libben mei sa 'n ald sliidjager to 'n ein to bringen. — Witste hwet? ik ken dy foet leau 'k wol gau wer în order krye; mar ik woe de boer eigentlîk in wike mannich nei Leauerd ha en lit in steddokter mei dy poat ommoesje. Wigle het ommers folk în 'e sted wenjen, oars net? Der koed er den wol wêse."

— »Jonge ja!" sei Lolk, »dat is stomme moai bitocht! Dat liket my wol fiks ta."

— »Ja, is 't net wier?" sei dokter. »En den ken ik ek wiles hwet oer dy praktisearje."

— »Nou, hwet scoe dat? Der skeelt my neat."

— »Ja, dou hest hwet galle boppe de mage."

— »Kom, nou bigjinst latîn to praten; dat forstean ik net. Ik scil dy dalik wol in slok brandewîn jaen, aste er sin oan heste."

— »Dat is in beste saek, Lokke, ear 't ik nei dîn man sîn smoarge skonk sjuch."

Dy twa wieren wol aerdich fortroulik mei 'n oar, oars net? Do 't dokter în 'e hûs kaem sette er in deftige tronje en sei: »Goen moarn, boer, ho giet it, man?

— »'k Wit net dokter! Ik ken yet neat gjin betterskip fornimme."

— »Dat is mar in min spil mei dy foet. Wy matte 'm mar wer ris efkes bisjen."

— »Wol dokter earst net in slokje ha?" sei Lolk. »My tinkt dat is wol goed as sa'n foet ûntwaid wirdt."

— »Nou, kom ja, frou," sei dokter, »in lîts mûltsjeföl dat is sa slim net by sa'n stik wirk."

Lolkje helle ût de pronkkeamer in greate alderwetske romerfol brambosebrandewîn mei sûker. Hja die sels earst biskie en brocht it dokter mei in glimke ta. Do 't hy in flinke hap nomd hie sei er tsjin Wigle: »Jy nimme 't my net kwea, dat ik jo foarby part! Jy kenne sök goed nou net ha, dat is forkeard for jou skonk."

— »Ja, né, dokter, dat is goed; ik hab der ek neat gjin sin oan," kreunde de boer.

En Lolk gniisde în hjar fûst.

Do waerd de foet bisjoen. Dokter skodhölle en lôek oan 'e skouders.

— »Ho nou, dokter," sei de boer, »liket it jo forkeard ta?"

— »Nou, boer," sei dokter, »ik wol jo mar net op 'e tocht

halde; ik scil jo nou mar krekt sidse sa 't is. Jou skonk is eigentlik hwet in in bûtenwęnstige tastand. Der moast ik, as 't goed scoe, yet ris apart op studearje. Mar ik ha 't sa drök mei mîn oare pasjenten, dat ik ken for apart studearjen gjin tiid fine."

— »Och heden! scoe de foet net wer better kenne?" frege de boer.

— »Ja, heel wol!" sei dokter, »dat spant net ienris. Mar witte jy hwet my it beste taliket? Dat jy in wike mannich nei Leauerd ût fen hûs geane, en litte der ien fen de foarnaemste dokters by jo komme. Dy ljue benne mei sa'n kwael as disse mear mansk as ik, dat wol 'k wol wêse. Hja krye der în 'e sted sökke bysûndere ûngemakken mear ûnder bihanling as wy hjir în 't platte lan."

— »Dat scoe my oars net slim talîkje," sei de boer; »mar hwet mat ik den lang by mîn spil wei!"

— »Och nou, dat is ommers sa slim net. Jou frou bljuwt thûs en is der wol for birekkene om foar en efter op 't spil ta to sjen. Dat mat se nou ommers ek al. En jy habbe ommers folk în 'e sted wenjen; der kenne jy by thûs wêse. Dat is fölle better as în in herberge.

Lolk stiek der ek in spoentsje mei ûnder om 't him oan to rieden. Dat op 't lest tochte Wigle, dat moast den mar oangean.

Wigleboer hie to Leauerd în 'e sted in sistersdochter wenjen; dy hie der in foech winkeltsje; en den roan hjar man deis tröch 't fjild mei sa 'n hele greate koer mei huodden en petten. Dy ljue hiene mei dy saken hjar brea sahwet, en der halde 't ek skjin mei op; it wier al wakker mei de skjirre biknipt. Hja hiene ek al in stik of fjouer berntsjes; den mat er gans woan wirde, as alles sa djûr is. Hja hiene altiid hope hawn om yet ris hwet fen omke Wigle to erven, hwent hy bleau sa lang fynt, en men hearden net dat er nei froulje taelde; mar hy troude doch op 't lest, en do tochten de omkesidsers, dat se hjar mar fen omke kaptael ousette koene.

Nou hie omke likwol al in jier of fjouer troud west, en der kamen gjin bern; derom bigûn de erfgenamen hjar hope wer hwet libbener to wirden. Hja mienden ek wol to witten, dat omke en moaike net al to fredich mei 'n oar libben. Derom hopen se dat omke sin hiele kaptael net oan Lolkje tameitse scoe; en hja diene hwet se koene om omke to flayen en to troayen.

Do 't dy ljue de tinge krigen, dat hjar omke Wigle by hjar ûtfenhûsje woe, mei sin seare foet, do wieren se danich in hjar skik Dat jowch hjar foarearst in aerdich bûtenkanske, en derby krigen se fiks gelegenheid om omke in hele bulte eare en frjûnskip to biwisen. Murk, de petteman, helle sin omke mei in preamke; hwent riden op in weiu, dat koe Wigle net oan sin skonk forneare. En by dy ljue wist de man siker net ho rûm as er 't hie; hwent hy waerd der aldernuverichst fierd en tige oppast en bitsjinne. Hy koe krye hwer 't er sin oan hie.

Wigle en sin sister wieren togjerre fen bern, do 't hjar mem stoar, dy 't widdou wier. Sin sister, — der 't Mu ke wiif in dochter fen wier, — wier al jong troud mei in weinmaker. Mar 't wier dy ljue wakker efterût gien in'e wrald, dat do 't de ald boerinne stoar, hiene hja fen 't kaptael sa goed as neat to barren. Wigle hie sin part heel halden, en hy bleau op 'e pleats. Hy hoefde gjin ûnbidige hier to biteljen; hy woan jierliks aerdich hwet oer, hwent hy buorke goed en hy wier in de earste jierren mar allenne. Mar dat buorkjen mei fammen foldie him doch op in dûr net rjucht; derom tocht er, der moast mar in wiif socht wirde. In sin jongfyntejierren hied er der ek wol ris hwet om roan; mar hy wier sa'n stek-in-'e-bûs, en hy koe him ek net ûnfoech mei de mûle redde; sadwaende roan sin fryery altiid mis, en hy hie der op 't lest mar ou sjoen. Do 't er acht- njuggenentritich jier ald wier bisocht er 't ris wer.

Der wenne to hjarres in ferwer mei in deftich wiif en in moaye dochter. Dy ljue hiene in danige greate steat, mar der

waerd altiid fen sein, dat se der kokhalsjen oan hiene om hjar spil hwet foar elkoar to halden. Hjar greate dochter wier in by-der-handten fôtse; hja pronke tsjin 'e klippen oan, hwent hja hie sels tige sin oan moai, en hjar alden sterken hjar der tige in foart, om 't se hjar graech djûr forkeapje woene.

Destiids sette him der ek in jonge dokter del, dy kaem by baes ferwer în in keamer to wenjen. Hy wier eigentlik gjin dokter; hy hie net op 'e hege skoalle west; hwent sîn alden wieren ek al gjin ljue dy 't rûm en breed dwaen koene; hy hie mar sahwet hjir en der swalke to learen; sa lang as er de titel krye koe fen *plattelands genees- en heelmeester*. Lîkwol de boeren neamden him *dokter*; mar mei dat al wieren de measten der net hjit op om hjar ligchem oan sa'n jonge klk-în-'e-wrald ta to bitrouen; hy hie în 't earste bigjin net fôlle to dwaen. En as er den mei sîn liddige tiid gjin rie wist, den praktisearre er oer de ferwer sîn dochter Lolkjen. De jongfaem wier der heel end al net fy fen; hja mocht it jongkereltsje graech lye, dat wier mar sa. En dy twa scoene ek wol man en wiif wirden wêse; mar sjugg' jy wol! — der kaem op in sneintojûn lîtse Wigleboer oan skonkjen, en dy kaem om ûs Lokke. Nou, it like dy jongfaem der earst neat nei om hjar mei dy alde nût to bimoeyen. It wier sa wol, hy hie jild, en dat is altiid nochlik guod; mar hja tochte, as dokter mei de tiid ris hwet mear drokte krige, den koe se 't by him ek goed ha; kort-om, dokter wier hjar sin.

Mar do kaem hjar heit fen efteren op, en dy sei: »Hark ris fanke! dou witst yet net hwet er în 'e wrald to dwaen is. It is op 't lest sa gelegen; jild makket alles goed; in rike boer is better as in earme hear. Dou mienst nou al datst gjin sin oan Wigle heste, mar dat scil mei de tiid wol komme.

En witste hwet? ast dou de boer krigeste, den ken ik ris hwet fen sîn jild brûke, en den ken ik mîn saken hwet better stjûre en fôlle mear jild fortsjinje. It bilang fen dîn alden giet dy ek mei oan."

De faem woe der earst lang net nei harkje. Mar baes sei

tsjin dokter, dat er fen sins wier om foartoan de keamer oan him to halden; do moast dokter in oar kosthûs siikje, en 't waerd him net tastien om mear forkearing mei Lolkjen to habben. En do waerd Lolkjen sa lang lestich fallen mei moaye praetsjes en drigementen, dat einlings en to lesten liet se hjar ein slûpe. Hja krige Wigleboer; mar tsjin hjar sin. Nou kenne jimme der hwet fen bigripe, ho 't dokter en Lolkjen sa fortroulik mei elkoar wieren.

Murk pettekoer, dy 't in dy omstreken fôlle mei sîn negosie kaem, hie 't ek al opmirken dat it mei dokter en moaike Lokke sahwet grien wirk wier. Hy hearde mei gauens, dat do 't de boer foart wier, kaem dokter der yette oan hûs, wol sa trou as fen to foaren; hwent Lolkjen wier net al to goed, sa 't hjitte. Do krige Murk der yet mear in kwea each op, en do tocht er sa by himsels: men ken 't net witte op hwet menear omke Wigle yet ris ergenamen krye ken, der 't ik by efterût stean mat. Ik mei dat omke wol ris efkes în 't ear knope.

Mei de boer sîn foet gîng it tige best, sa gau as der mar in oare dokter mei to wirk kaem. Mei fjouer wike wier de man safier, dat er wer fiks renne koe, en do bigûn er to praten fèn wer nei hûs, hwent hy hie in danîgen langst om wer by sîn boerkery to wêsen.

Mar Murk sei: »Hark ris, omke! ik hab earst yet hwet oars în 't sin. Om jo mar ris krekt de wierheid to sidsen: ik hab der sels al hwet oan twîvele, en de ljue der by jimmes prate der ek sa oer, dat it mei dokter en moaike gjin goed spil is."

»Fy Murk!" sei de boer, »dou makkest my kjel. Dat is raer nys! — Mar dou mast tinke, de mensken habbe altiid gau hwet to praten; — fen hearren en sidsen liicht men meast. As Lolkjen net goed în order is, den mat se ommers in dokter brûke, dat is net oars."

»Dat is wier omke, mar ik ben eigentlik fen tinkbield, dat er hjar allike min hwet skeelt as my. Sa like 't my ta, do

'k der okkerdeis west hab. Hja hie in beste skouing en hja iet en dronk goed. My tocht it wier fen bilang, dat omke sels ris naukeurich ûndersocht, ho 't mei dy saek is."

— »Dat scil wol slim ûndersiikjen wêse, jonge!

— »Ik leau dat ik der in smeet op wit, dat jy 't grif wîs wirde kenne," sei Murk. »Hja ha my sein, dokter sit grif alle neimiddeis in skoft by jimmes. En nou ha 'k it sa bigrepen: jy matte în 'e pettekoer."

— »Ik în 'e pettekoer? — Fy, fy! ho komst er by?"

— »Ja, omke, jy matte în 'e pettekoer. Den sjou ik der mei nei jimmes ta, set mîn koer der del, lîk as ik wol mear döch, en ik gean in poaske foart, om in boadskip kwantswîse. As dokter den by moaike sit, scille jy wol gau fornimme kenne, as der twisken hjarren söks geande is, lîk as de ljue sidse en ik wol leaue wol. Den kom ik werom, ik sjou jo mei mîn koer wer nei sted, en sa wirdt gjin ien fen de grap hwet wîs. En as 't jo den blîkt, dat dokter great mei moaike is; nou omke, den matte jy sels witte ho 't jy hannelje wolle; mar as ik dèn în jou skîn wier, dèn scoe 'k der wol for sorgje, leau 'k, dat sa 'n froumensk net în 't hele bisit bleau, as ik ris kaem to stjerren. Tink den ljeavər hwet om jou eigen familie."

Dat foarstel fen Murk der woe omke earst lang net oan. It wier him fjirs to gek in ûndernimming, en hy sei, »as der ris neat fen oan wier, mei Lolkjen en dokter, lîk as hy ljeafst leaue woe, en der lîkte ris hwet fen de grap ût, lîk as allicht barre koe, — den jowch 't mar oanstoat en ûnienichheid în de hûshalding en rabbery ûnder de mensken.

Mar Murk en sîn wiif diene beide hjar best om him ta de ûndernimming oer to heljen. En hja praetten sa moai en hja sieten sa lang tsjin him oan, dat einlings en to lesten krigen se him sa fier: it moast den mar ris bisocht wirde. Murk fortelde safölle alderhanne streken fen dokter en moaike, dat omke waerd ek bigearich om ris krekt to witten ho 't wier.

En de oare deis, rekke de lîtse boer în 'e pettekoer. It

wier sa 'n greate traliekoer en der in linnen sek în om, dy fen boppen mei in strûp tabûn waerd. Der koe de lîtse man op sîn gemak în sitte; in pear kjessens krige er ûnder him. Hy koe der net allenne hearre hwet în de neibyheid praten waerd, mar ek yet al hwet sjen, hwent dy sek wier net sa hiel ticht. Do 't de boer der în siet waerden der twa heale hoepen boppe op 'e koer set en der de sek oerhinne litsen. Sa like 't dat de koer opheappe fol guod wier.

Murk en sîn wiif en de boer sels ek, hja moasten hjar allegjerre hast stikken laitse, do 't se dat spil sa klear makken. Mar sa gau as se hwet în bidarring wieren, naem Murk de koer op 'e rech en sjoude der mei ta de sted ût, krekt sa koelbloedich as oars. Hy moast sahwet in ûre renne ear 't er to plak wier. De boeren hiene der al nîget oan, dat dy keapman sa mar stiif foarby roan. Der wieren boerinnen dy 't, as se him oankommen seagen, de faem nei de strjitte stjûrden, om him mar foar 't hout ou to snauen, om 't se him net ienris op 'e skjinne strjitte ha woene: mar sökken krigen in noas. De petteman woe dy deis nimmen lestich falle. Ut in dîkhûs rop in wiif him efterneî: »Keapman, wolle jy hjir efkes komme?"

— »Ja," sei Murk, »ik hab nou hast gjid tiid, mar ik kom mei in dei twa dit wer lans."

— »Ja mar," sei 't wîfke, »wy scille moarn op bigrafenisse; nou woe 'k ûs jonge yet in foech pet ta ha."

— »Nou, 't ken neat skele," sei Murk, »ik ken der nou net mei stean."

— »Flean den hinne!" sei 't wiif. »Oars stietst hjir altiid in skoft foar de doar to sangerjen, datst sa graech hwet forkeapje wotte; en nou 't ik hwet keapje wol, nou past it dy net. Nou hoefst hjir ek net wer oan to freegjen; den komst oan 'e winige doar, der kenst op oan."

— »Altiid tsjin 'e wet!" mompele Murk în him sels; »oars is 't altiid: Né, neat nedich keapman! dat röppe se my faek fen fjirren to mjitte, dat ik mîn foetten mar net op 't hiem sette scil."

Hy kaem mei sîn koer by moaike Lolkjen. Jawol, man! dokter siet der smûk by hjar to thédrinken, mei in lange piip în 'e hölle. Murk sette sîn koer op 'e tsiistsjettel, lîk as er dat wend wier.

— »Ho is 't, moaike?" sei er, »net rjucht goed yette?"

— »Né," sei moaike, »ik ken oars net sidse, dat er my safölle skeelt; mar rjucht goed is 't net."

— »It is just sa slim net," sei dokter; »hja het hwet galle böppe de mage. Mar 't is altiid better om for sa'n lîtse ûnpaslikens hwet medicinen to brûken as der mei to sloeren; hwent den ken der in slepersboel ût foart komme, der 't immen wit ho lang oan fest is. — Ho giet it mei de boer?"

— »De boer," sei Murk, »dy is al wer op'e proppen. Jimme sjugge him mei gauens hjir wer; hy ken al wer flink gean. Snein is er fen plan wer thûs to kommen. Jimme scoene der niget oan sjoen ha, ho gau as dy foet foroare, do 't der in oar man mei to wirk kaem. Dy hied er mei gauens in gat în, der 't in fûst în lidse koe, en do is der sahwet in heal amerföl guod ût roan, tink ik. En ik ken jimme sidse, do jowch dy foet him ridlik gau del, en nou is er sa goed as alhiel wer better."

— »Ja," sei dokter, »ik mat earlik bikenne, în sökke kwalen benne de steddokters mear mansk as wy. De boerekwalen en de stedljueskwalen, der is yet al gans ûnderskie în. De boeren skîpje hjar measte ûngemakken tröch kjeldlyen en biklûmjen. Den mat der nou en den ris hwet hûshimmele wirde, en der is 't mei ût. Inkeld kenne se de mage ek ris oerlade, mar dat het gjin gau gefaer, hwent tröch dat se fölle omskrippe, kenne se fry hwet spek en flesk fortarre. Mar de stedljue dy ite en drinke fen 't beste en hja dögge net fölle; in hele bulte as se middeis it liif föl habbe, geane se op 'e hûd lidsen to sliepen, of kuyerje hwet, of geane op in skadich plakje sitten, mei de lange piip în 'e hölle. As se al ris hjitte to arbeidsjen, den ha se yet gjin wirk dat op 'e lea oankomt. Hwet sitte to skrjuwen, dat neame hja arbeidsjen. Sa wirdt

sôk folk sa weelderich en deitel, alhiel mal! Den lidse se de ayen bûten 't nest en hja skîpje allerhanne krupsjes."

— »Nou," sei Murk, »ik hie fen 't simmer in hin dy lei de ayen bûten 't nest, en do kaem der in frjemde hoane op 'e matte. Mar dat spil foldie my net, do ha 'k de boel ûtroege. — Mar der komt my hwet în 't sin: ik hab in boadskip în 'e bûrren, der scil 'k gau efkes hinne; ik lit de pettekoer hjir sa lang stean."

Dokter en Lokke wieren der neat net rouich om, dat Murk der mar efkes op ou gîng; hwent hja woene al sa ljeaf togjerre wêse. Nou, Murk gîng al ta de doar ût, mar hy roan om 't hûs hinne en glûpte ta de skûrre wer în. Hy gîng op 'e tjennen it bûthûs lans, en bleau foar de milhûsdoar stean om to harkjen hwet der fjirder foarfoel.

Dokter in Lokke hiene in hele bulte grappen en sleaue praetsjes, do 't se togjerre wieren, en de boer koe der ût de koer wei wol sjen, dat se ek net best de hannen thûs halde koene. Hy wier sadwaende gau în 't gelove, dat Murk him heel end al gjin lastertael oanbrocht hie. Hy moast him der wol kûs halde în sîn skûlhoeke, mar 't spande al dat er him bidibberje koe, sa nidich tocht er him. 't Wier ek al in hird gelach, for in kerel dy 't hwet hert în 'e hûd hie.

Dokter wist soms hast net hwet malle fiten as er ûtfine scoe, om Lokke mar ris fiks oan 't laitsen to kryen. Op 't lest sei er: Scoe sa'n koer mei huodden en petten ek swier wêse scille? Dat wol ik ris witte".

Dermei boarst Lolk wer ût. »Dat scil in moai figûr wirde," sei se, »dokter mei de pettekoer op 'e lekkense pallitoo."

Hy gîng oerein en naem de koer op 'e rech mei de beide draechrimen fest. »Hy is wrachtich yet al swierder as ik tocht hie," sei er. »Ik miende net dat er safölle wicht în hoeden en petten siet."

En Lolk dy lake, dat se tsjin 'e mûrre oan foel, hwent hy stuitte mei dy koer op 'e rech oer 't milhûs om, krekt as in dronken man, en hja tochte elke kear, hy truselt oer 't ein. —

Mar de grap wier yet net moai enoch. Lolk gîng hinne en hoatte efkes efter oan dy koer. Dermei forlear dokter it evenwicht en stuitte efteroer tsjin de tafel oan; de tafel fen 't plak, en dokter rjucht op 'e rech op 'e koer, mei de jermen en skonken în 'e hichte. Lolk formakke hjar alderdanichst; — mar o wé!

»Dîvel! ik wol der ût!" waerd der ût dy koer wei röppen en tagelîk waerd der sa alderheislikste raer în om skopt en slein, dat Lolk fen binaudheid ta de doar ût fleach, en dokter balte sa lûd as er koe: »Sny my los! Sny my los!'

Lîkwol der kaem net ien om him los to snyen, en om him sels los to meitsen, dat woe net best, wîls 't er der sa în ûnmacht lai.

De man în 'e koer makke safölle gewelt, dat er gau rûmte krige om der ût to kommen. En do wier er alheel poerabel. It earste hwet er die, wier: dokter mei fûsten op 'e kop om toue, — en dy gûlde en balte krekt as er formoarde waerd. Do moast Lolk doch wol ris wer efkes foar 't fenster sjen; hwent der în 't milhûs op gean doarst se yet net. En o deale! hwet seach it menske raer op, dat hjar eigen lîtse bûkeman der ût de pettekoer krûpen komd wier. — En Murk dy stie în 't bûthûs to gnîsen, dat er 't liif mei beide hannen beet halde moast.

Dokter sloech sa fel mei hannen en fuotten, dat der einlings ien fen de draechrîmen los rekke. Do koe hy oerein komme, en sa gau as de man de fuotten wer ûnder 't liif hie, snei er ût as in kûgel, dy 't ût in kanon komt.

Do 't Wigleboer sîn wiif seach bigûn er tsjin hjar op te fegen, op in freeslike menear; hwent de man wier op dat stuit gjin master fen himsels. Lolk wier fen hjar earste kjeltme ridlik gau bikomd, en do wier se neat fen him forfeart. Hja snuorre him mar goed werom; dat dy twa rekken der ris omreitsen deilis, wît en swart forwieten se elkoar. Underwiles kaem Murk ek wer foar 't ljocht. Hy makke net ſölle praetsjes, howol Lolk ek al tsjin him bigûn. Wîls 't omke en

moaike tsjin elkoar stiene to skelden en to rasen, makke hy dat er sîn koer op 'e rech krige, en do striek Murk der handich op ou. Hy kaem der în de earste wike mannich net wer, hwent hy hie 't wol în 'e rekken, dat moaike springende nidich op him wier.

Dokter kaem der ek net wer. Lokke wier troch dy set în ienen sa sûn wirden as in fisk; mar hja biskamme hjar sa foar de mensken, dat se în wit ho langen tiid net op in baen komme doarst. Hwent hja hie 't wol în 'e rekken, dat de grap gau wit ho fier în 't rûn algemien bikend waerd, en dat de ljue der in bjusteren wille mei hiene.

As Wigleboer nei dy tiid ek testemente het, — en as er derby ek om Murk en hjarre tocht het, — dat ken 'k jimme net sidse.



## Fryers-List.

—

Dat frouljues list boppe alles giet,
  Dat seyen al ûs alden.
Dat dit în wierheid faek bistiet,
  Dat het me er for to halden;
Mar derom is 't gjin stielen wet.
In fint, dy 't goed sîn oerlids het,
  Ken 't soms fen frouljue winne,
Al benn' se oars ek wol tige gear.
Ik wit in storie, dy scil klear
  Us dat biwîse kenne.

Baes Sjirk, in tûke boltsjesmid,
  Of better sein in bakker,
Hie tröch sîn oerlids en sîn swit
  (Hy warde 'm altiid wakker)
In aerdich slomke jild oerwoan.
It wier mei 't noat him ginstich roan,
  't Sy dat it riisde of sakke , en
Hy hie fen 't handwirk fiks de goai;
Sîn brea wie best, sîn kliengoed moai,
  En tige swiet sîn bakken.

Mar hwet sîn winkel foardeel jowch,
  En fleur wist by to bringen:
Der 't baes de measte röm op droech,
  Boppe al dy oare dingen,
Dat wier sîn dochter kreas en kein,
Op fjouren, sa 't men seit, bislein,
  For 't wirk dat hja bitrachte;
Fol-ût bidrjuwn în 't winkelgean,
En göl en frjûnlik fen bistean;
  Der 't elk hjar heech om achte.

Foaral sint Sjirkbaes widner wie,
Wier hja for him fen wearde,
Omdat oan alles hwet se die
Hast net in sier mankearde.
Hja lei bitoeftens oan 'e dei
By alles hwet se diech of sei,
Derom mocht elk hjar lye.
Dat baes deroan sîn wille hie,
En great op sök in dochter wie,
Dat ken gjin ien binye.

As se op in jongfolkselskip wie,
Den wist se best fen allen
Ho 't alles sahwet moast; hja hie
Net op hjar mûltsje fallen.
Hja halde tige fen in grap,
Mar hie gjin ien foar boantsjelap
Mei haetlik gek-oanstekken.
En ho 't se hjar nei 't fryen jowch,
En by in fynt hjar halde en droech,
Der hearde 'k faek fen sprekken.

Gjin wûnder, dat op sneintojûn
Omstreeks de klok fen achten
By Sjirk it hûs fol fynten roan,
Dy 't poer om Rins forsmachten.
En den wier baes sa lak en frak,
Hy seach op pîpen noch tabak.
't Wier în de man sîn eagen
For him in eare ek fen bilang,
Dat fryers fen de heechste rang
Sa graech sîn Rinske seagen.

Him tocht, om 't Rinske gochem wie
Scoe hja der wol for weitse,

Dat se ek in goede keuse die;
  Hja scoe 't în 't lid wol reitse.
Dy diker! rekke hja ris oan
Sa'n flinke rike boeresoan,
  Dat scoe 'r wol aerdich fine.
Mar ho 't er soms hjar tantsje koe,
Ho graech er wol hwet witte woe,
  Hja liet hjar noait hwet skine.

Tröch dat se wike oan wike faek
  Foroaring hie fen spîse,
Sa rekke 't fanke mei hjar smaek
  To lesten fen 'e wîse.
En do 't se op 't lest ien kiese woe,
Do wist se n't hwa 't se nimme scoe
  Ta selskipsman op ierde.
Hja fielde sels: it wier sa mar,
Hja hie hwet al tofölle kar,
  Hja koe hjar net biriede.

Sjoerd Harmens wier oars knap enoch,
  En sedich en forstannich,
Hy like in beste fint, mar doch
  Hy wier hjar hwet t' înbannich.
Dy 't goed him kenne scoe, dy mast
Al jierren mei him omgean hâst.
  Hja tochte, in stilsteand wetter
Dat peilt men soms sa maklik net.
Wollicht het Sjoerd wol hwet în 't fet,
  Dat oan 'e dei komt letter.

Rein Wîbes hie de slach er fen
  Om fammens ginst to winnen,
En Rinske hie 't wol nei hjar sin
  Oan Reine side allenne.

Hy wier in fin bislipe gût
En rjucht pleisierich op en ût.
  Mar sjuch, der waerd forhelle,
Dat Rein de Jan ûthingje liet;
En tige djip în skilden siet
  En net fôlle oubitelle.

Pier Dirks wier ek in gôile fint
  En koe wol aerdich frye.
Hja woe 't mei him wol weagje omtrent,
  Hja mocht him tige lye.
Mar Pier wier hwet to selskipswiet,
En as er ûnder 't slokje siet,
  Den wist er fen gjin skieden.
Sa'n kwael is sikerwier net best,
In faem, dy 't priis stelt op hjar rest,
  Is sa 'n ien ou to rieden.

Ek Rinske wier der oer în noed.
  't Koe gau forkeard biteare;
Stie him de mûtse net ris goed,
  Den koed er licht him keare
Ta 't slokjedrinken dei by dei.
En den wier al hjar wille wei,
  Hwent och! hwet is der minder
As dat in skiklik froumensk het
To toppen mei in dronken slet,
  In drokke herbergrender?

Den tocht se 'k nim in oaren ien
  En lit him hinne renne;
Der benne wol in stik of tsien,
  Dy 'k best scoe krye kenne.
En jowch ik nou mîn jawird oer,
Oan sa'n lossinnich drinkebroer:

't Scoe ûnforstannich wêse.
Komt Pier hjir sneintojûne wer,
Den kryt er 't leste în 't rib, sje der!
Ik scil him 't lexum lêse.

Sa tocht de faem al kear op kear.
Mar hie se 'm by hjar sitten,
Den kaem se alwer der net oer gear
Hjar miening ût to litten.
Den tocht se: yet in kear of twa
Ken 'k sachts hwet wille mei him ha.
Hwet mei him prate en frye,
Dat mei doch siker wier gjin kwea;
Hwent der ken ommers nimmen skea
Of ûngemak fen krye.

Sa dûrre dat al oan, al wei.
Soms liet de fynt al hearre
Hwet sîn bistek wier; mar hja swei,
Ta 't hy rûnût forklearre:
»Och Rinskeljea, dou bist mîn sin!
As 'k oard el wike fen dy ben,
Den ken 'k it hast net hirde.
Ik tink by nacht en dei om dy,
My tocht it moast mei dy en my
Mar hast ris trouen wirde.''

Do hie se, like 't, pas hjar moed.
Hja seach as wier 't hjar mienen
En sei: »Dat is nou wol en goed!
Mat ik hjir nou în ienen
Mar sidse ho 'k der ûnder stean?
Dat scil net nei dîn winskjen gean.
Ik dwaen dy dit to witten:
Ik ben nou ienentwyntich jier,

En 't is my yette fjirsten t' ier
Om oan 'e ban to sitten.

»Derom is 't, tinkt my, fierwei best,
  Datst my fortoan forjitste.
Ik ried dy, om dîn eigen rest,
  Datst nei in oaren gjitste.
Hjir earne benne, bûten my,
Yet fammen by de bult for dy,
  Dy scit wol fine kenne.
En mienst nou lichtwol wier en wis,
Dat dat for dy ûnmoglik is,
  Dat scil wol gau biwenne."

Dy tael sa bjustre kald en koel,
  Mei stroefe wirden spritsen,
't Wier as dy leadswier op him foel;
  Hy wier der fen bilitsen.
»O Rinske," sei er, »sa'n biskie!
As 't fiele koest ho sear 't my die,
  Den scoest sök praten litte.
Ik sids 't dy mei de han op 't hert:
As 'k stellich fen dy ousjen mat,
  Den wol 'k de wrald forlitte."—

—»Nou sökke praetsjes, tinkt my sa,
  Dy ken men net fölle achtsje.
Dy 't der de mûle fol fen ha,
  Der mat men jin for wachtsje.
Dou bist fen libbensnocht yet fol,
De wrald bifalt dy wûnder wol,
  En derom scit disse ierde
Yet net forlitte allenne om my.
Dat waerd in domme set for dy;
  Ik scoe 't dy lang net riede."—

»Ja Rinske, mîn bislût stiet fest.
Is dy dîn sidsen mienen,
Den wirdt it libben my in lest,
'k Forsûp my den în ienen.
Mîn libbenslot is în dîn han.
Mei dy foriend trŏch de echteban
Ken 'k nocht en wille smeitse;
Mar slachtst mîn hoop de boajem în,
Den scil 'k — înpleats dat 'k hjir torkwîn,—
Der gau in ein oan meitsje.

»Ont hjoed in fjirtsien dagen ta
Kenst yette dy biriede.
Den wol ik stellich ûtslach ha;
En mat 'k den fen dy skiede,
En nimste my net ginstich oan,
Den sjuch ik de oare moandeimoarn
De sinne net wer skinen.
Den sids ik dy for 't lest farwol,
Spring fen de tille în 't wetter dol,
Om der mîn ein to finen."—

De faem bisloech it mei de gek.
»Wost sa my nou biprate,
Den hest in heel forkeard bistek.
En 't ken nen grevel bate.
Mei 'n wike twa is fen dîn fjûr
It alderhetsichst al wer oer
En 'k scoe 't mar ûtgean litte.
Bljuw hjir foartoan mar stiltsjes wei;
Hwent trouen — sa 'k dy niiskes sei —
Der wol ik neat fen witte."

Hy kroaske wer nei hûs op 't lest,
Mar hja hie wol fornommen,

't Wier sîn bidoeling grif en fest
  Om skielik wer to kommen.
Mar dat er him forsûpe scoe
As hja net fen him witte woe,
  Der woe se neat fen leaue.
En derom tocht se 't mat mar ût,
Dat wier al lang mîn fest bislût,
  Mar 't scil der nou by bljuwe

In fjirtsien dagen wie 'r forroan,
  Do kaem 't al sa 't se tochte.
Do 't hy al wer allîk bigoan
  En om hjar han forsochte,
Do sei se: »Pier, it stiet nou sa,
Ik wol gjin dwaen mear mei dy ha:
  Ik ben sa bang fen trouen,
Dat 'k der gjin praet fen hearre mei.
En bljuwst hjir nou foartoan net wei
  Den krigest grif in blauen."—

Do gîng de fryer wer op ny
  Oan 't suchtsjen en oan 't kliemen,
De stiennen fen de bakkery
  Bigoanen hast to skriemen,
Mar Rinske bleau allike koel.
En do 't hjar al to lestich foel,
  Do sei se: »Dat gesanger
Dat stiet my tsjin as gestich spek,
En 't wirdt my al to sleau en gek,
  Dus pleagje my net langer."—

Do sei de fryer: »Rinske ljea!
  Al wost it lang net leaue,
Dat wird is 't fonnis fen mîn dea.
  't Scil net by drîgjen bljuwe.

Ien ding forsiikje 'k, ear 't ik gean,
Bljuw efkes hjir în 't steechje stean,
  Om der de plof to hearren
As ik der fen de tille spring,
My sels for dy ta 'n offer bring,
  Tröch în 'e floed to stjerren."—

En dermei gîng er by hjar wei,
  Hja tocht, hy scil 't wol litte.
Doch roan se 'm ta de steech ût nei,
  Hja woe 't nou ek wol witte.
Hja heart him tredsjen swier en dof,
En foart derop der heart se 'n plof!
  Towile 't wetter spatte. —
»O freeslik!" sei se, »dat 's to slim!
Der hinne! licht yet help ik him!"
  Wîls 't hja de putheak fatte.

En op 'e ranne fen 'e feart
  Bigoan it sloof to röppen:
»Och Pier! och Pier! dit giet forkeard!
  Och Pier! kom wer nei boppen!
Mîn beste fynt, hwer biste nou?
Hjir is de putheak, pak dy gau!
  'k Scil op 'e wal dy helje.
En wotte 't om dy sels net dwaen,
Den scil ik dy dîn sin wol jaen;
  Ik scil dîn trou bitelje!"—

Hja krûpte djiep în 'e ûnderwal,
  Mar hearde lûd noch stemme.
Hja pjukte mei de putheak al,
  Mar koe nen bît fornimme.
»Och!" suchte 't fanke, »'t is to let.
En ik! — ûnskildich ben 'k hjir net,

Dat seit my mîn gewisse.
Och, hie 'k mîn hert mar iepen lein,
En mar rûnût mîn miening sein!
Ik koe him doch net misse.

»Mîn libbenswille is gled bidoarn;
Ik mei wol by him krûpe,
Hwent elk sjucht my der nou op oan.
Ja, 'k wol my ek forsûpe.''—
'k Leau siker dat dit oangien wie;
Der waerd se lîkwol, ear 't se 't die,
By 't iene skouder fette.
En do se omheech hjar eagen sloech,
Stie der hjar fryer skjin en droech,
Dy 't hjar de sprong bilette.

»Och heden!'' sei se, »biste der?
Ik hab nen bît fornommen.
Ik socht hjir om dy; sids my, hwer
Bist by de wal op kommen?''—
Hy sei: »Dat 's allegjer nen bît;
Mar ik birikte doch mîn wît;
'k Mocht în dîn herte lêse.''—
Hja sei: »Lit ûs în 't bakhûs gean,
Den kenst dy druye. — Mar dîn klean
Benn' droech! — Ho ken dat wêse?''

Hy sei: »Wost witte, ho 'k it hie?
Dat 's kort en gau to sidsen.
In sek mei stiennen en hwet strie
Hie 'k efter 'e tille lidsen;
Dy smiet ik niis fen boppen del
In 't wetter en dat plofte fel,
Lîk aste hearre koeste.
Do glûpte 'k om in hoekje gau

Om ou to lûsterjen host dou
  Dy halde en drage scoeste.''—

»O!" sei se, »hwet bist dou in snaek!
  Dou witst net ho 't ik skrikte!"—
Ja faem mar 't wiere fen de saek
  Is dat 'k mîn doel birikte.
In de ûnderwal, der by de feart,
Ha 'k dy allenne praten heard;
  Nou kenst net mear ûntkenne,
Dat ik dîn echte hertlap ben.
'k Wit nou hwer 'k steat op meitse ken;
  'k Scil nou de striid wol winne."—

Hja sei: »Der is net oan to dwaen;
  Hwet scil 'k er mear tsjin sidse?
Ik mat my mar gefangen jaen
  En 't hert dy iepen lidse.
Ik miende dat 'k dy misse koe,
En dat ik fen dy ousjen woe,
  Lîk as ik ek bisochte.
Mar niis do ha 'k it ûnderfûn:
Dou bist my dierber în 'e grûn
  Fen 't hert, mear as ik tochte."—

»Dy wirden dwaen my goed! sei hy,
  »Dat is de rjuchte soarte."—
En în baes Sjirk sîn bakkery
  Der benn' se foart akoarte.
By 'n glûrbak mei in tige fjûr
Der keuv'len hja hjar saken oer.
  't Is maklik to bigripen,
Dat Pier dy moarns net earder gong
As Sjirkbaes ût 'e fjerren sprong
  Om boltsjedai to knipen.

Dy selde maitiids benn' se troud.
En, nei 'k er fåek fen hearde,
Het dat ûs Rinske noait biroud,
Om 't alles best bitearde.
Hwent Pier liet sint de houliksdei
It herbergrennen altiid nei.
Sîn wiif is al sîn wille.
Baes Sjirk is ek mei Pier în 't skik;
Hy slît.rjue nochlik eagenblik
Yet mei sîn bern în 't stille.

»Neat giet er boppe frouljues list,"
Dat wisten al ûs alden;
Mar dat dit sprekwird wol ris mist,
Dat het me er for to halden.
In fynt mei ljeafdefjûr biset,
Dy 't derby goed sîn oerlids het,
Ken soms tröch list hwet winne,
As ljeaflîk praet net bate mei. —
It stik, dat ik jimme iepen lei,
Scil dat biwîse kenne.



# In Mishannel.

De pet op 't ear en 't hier sa prûs,
De silv'ren doase in 't festjebûs,
'Giel kjetting op 'e flappe,
In stok mei silverwirk bislein,
Sa seach men Nolke batsk en kein
Nei Tsjearde buolguod stappen.

Hy wier in rike widdou's soan;
Al ging sîn mem it buorkjen oan,
Hy moast de boel bistjûre,
En derîn stelde er wol in ear.
Hy wier ek fiks for alles klear,
Dat wier him ou to loeren.

Hy sei: »Sa 'n greate buorkery
Der mat forstan en oerlids by,
Scil 't goed gean allegjerre;
Hwent lit men 't spil op boden stean,
Den giet it gau fordomde skean,
Hja ken 't yen raer bidjerre.

Us mem wirdt alder, staf en min,
Der makket licht ien misbrûk fen;
Hja scoen' hjar gau untklaye,
As ik net tige gochem wier.
Al ben ik saunentwyntich jier,
Ik lit my net bidraye."—

Nou, Nolke stapte op 't buolguod ta;
Hy woe yet wol in kouke ha.
»Ik ken 't mei 't gers wol stjûre;
Ik fenje maitiids mar de rûmt.

De waer is djûr, men mat, fordomd!
  Mar op gemaek pandoere.

»En ha 'k by 't hjerst tofölle ky,
Den is der oars gjin slimmens by,
  As dat 'k in pear forkwansel.
Kry 'k takomm' maitiid krapte în 't hea,
Dat 's neat, den jow 'k de bisten brea
  En koeken în 'e ransel."—

Sa praette er mar de hele dei
Tsjin boeren, keapljue, jimmerwei,
  Dy 't, wils 't se danich sprieken
Fen sîn bitoeftens en forstan
En sîn ûtstekkend fé en lan,
  Him fîn de gek oanstieken.

In 't buolguod kaem it ek sa fier,
Dat Nolke kocht in hansum rier.
  Dat hied er pîprich krige;
It roan de keapljue fjirs to djûr,
Dy hiene 't oars wol op 'e loer,
  It wier hjar fôech moai tige.

Mar do 't ûs fynt în 't milhûs siet,
En der in stûrtske bôlle op-iet,
  Do swetste er dat er switte.
»Ik hab der sök in pûkbest rier,
Dat as der earne better wier,
  Den woe 'k it wol ris witte.

»It is in stîve priis, mar ik
Ben tige mei dat rjirke în 't skik;
  It scil my tsjinje kenne.
It het in jaer al as in kret,

En 't is ek lang sa ribskien net
  As hjir by om goeds benne."—

»It is in rier sa moai as 't ken,"
Sei keapman Melle, »'t jildt to min;
  Dou hiest it sa net krige,
Hwent elk hie tige sin der oan;
Ek my as keapman, paste 't skoau,
  Der wol ik net om lige.

»Mar Nolke wit, forwachtsje 'k, net
Hwet heislik lek dat rjirke het,
  Der 't ik it tige om haetsje . . . ."
— »Ja, ja !" sei Nolke, »'k fetsje dy !
In keapmansstreek ! dou wotte my
  Bidraye mei in praetsje.

»Mar, keapman Melle, dat rent mis !
Ik lit it rier, as 't molken is,
  Mar gau nei hûs ta drjuwe.
Ast my tinkste în to pakken sa,
Mast earder moarns de sliep ût ha.
  It scil mîn rjirke bljuwe."—

— »Ik wol 't net ha, ju ! biste gek ?
Gjin böppetosken în 'e bek:
  Dy kwael is net fen 't beste."—
— »Hwet seist my der? Dat liichtste wis?!"—
— »Sjen sels mar as 't gjin wierheid is,
  As 't goed dîn eagen heste."—

En Nolke naem in kort bislût;
Hy roan forheard ta 't milhûs ût,
  Biseach it rier de kewels,
En och it wier mar al to wier.

Hy stampte nidich op 'e flier
  En sei: »Hwet wie 'k doch ewels!

»Hwa hearde ek oait fen sökken lek?
De hînsders sjucht men în 'e bek,
  Mar ky! hwa scoe 'r op sinne?
Sa 'n beest, dat hab ik foar 't forstan,
Ken ommers 't gears net krye în 't lan;
  Der ken 'k gjin wei mei hinne."—

Sa praette Nolke yet al mear.
De mensken roanen om him gear.
  't Gîng op in gek-oanstekken,
Mar 't waerd him net bitsjut ho 't wie,
Om 't nimmen achting for him hie,
  Mei sîn permantich sprekken.

De keapljue holpen ridlik gau
Him fen sîn kostlik rier wer ou.
  Hy moast er op forliese;
Hy sei: »Nou kry ik al hwet skea,
Mar 'k mat fen 't ien of oare kwea
  Nou doch it beste kiese."—

Net malle moedich kaem er thûs.
De jûns, by 't leegjen fen 'e bûs,
  Forhelle er mem de saken.
Dy sei: »Hwer hiest doch dîn forstan?
Hja ha dy raer by 't foetsje hawn,
  Dy hannelsljue, dy snaken!"—

— »By 't foetsje hawn? — Ho divel nou?
Hwet scoe 'k bigjinne mei sa 'n kou?
  Dy ken în 't lan net frette.
Der hiene we ommers dei by dei

In hopen drokte en lyen mei;
  Dat scoe ûs gau fortrette."—

— »O fy!" sei mem, »dit rent to fier.
Dou bist al saunentwyntich jier,
  En sa ûnnosel yette?
Sa 'n koubeest is der ommers net,
Dat böppe tosken sitten het;
  Dat mast dou ek wol witte."—

Do waerd de fynt fen skeamte read.
Hy tocht, nou stiet it gled forkeard!
  Ik ha my snappe litten.
Do is er stil nei bûte gien,
Biseach de ky der ien for ien,
  Om 't doch ris goed to witten.

En pöft er nou în 't iepenbier,
Den ken er somtiids oer dat rier
  Ris fikse snuters krye.
Der het er 't malle min mei op.
Sa mat er for to lûd geröp
  Him în 'e kinde mye.

Wie 'n pinnelikker nou sa dom,
Der laken alle boeren om,
  En doch scoe 't wêse kenne.
Mar wit in greidboers soantsje net
Hwer earne in kou de tösken het,
  Den is 't tröch alles hinne.

En, swetsersbasen! lear hjir fen,
Ho 't me în 'e fûke renne ken
  Tröch 't al to bromstich sprekken.
Dy 't altiid prate ken men gau;
Mar haldst de knepen în 'e mou',
  Den renst net ûnd'r gekken.

## It Uthingboerd.

—

To Blomterp, mids în 't stille lân,
In dorpke fen in hûs of saun,
Der het oars noait gjin herberg stien,
Mar sint in jier twa stiet er ien.

En freget immen ho 't dat kaem
En hwa 't sa 'n spil der ûndernaem?—
In boeresoan, dy 't troue woe,
En net in pleats bikomme koe.

Hy hie oars ek al brjifkes skrjuwn,
Mar wie to leech în 't bieden bljuwn.
En om 't it wachtsjen lang en let
De jonge mensken ek fortret
Waerd for 't jong pear in hûske set.

In winkeltsje en·hwet melkery
En den in slok to keap der by,
Dat wirdt to Blomterp herberg neamd,
Al klinkt dat for in hopen freamd.

Mar do 't dat klear wier tocht kastlein,
It spil wier yette net folslein,
Sa lang 't er net in boerd ût hie,
Der 't ien of 't oar op skild're stie.

Do waerd baes ferwer der ûntbean:
»Sjuch baes, jy matte hinne gean
En skilderje op in knap stik hout
(Jy benne 't wirk wol tabitroud)
In bear, dy 't oan in goed ein tou
Sit oan in peal, fetsoenlik grou.

En set der ûnder, kreas en klear
Fen : *Rust wat in de swarte Beer.*"—

Sîn broer dy 't ûndermaster wie,
En bulten letters iten hie,
Dy hie dat hiel tapaslik fûn,
En him dat op in briefke jown.

Baes ferwer sei: »Dat 's tige best!
Mar mat dy bear net better fest?
Sa'n beest is sterk en, het yet ek
Moai skerpe tosken în 'e bek.
As ik him fest meitse oan in tou
Scoe 'k frese, dat fornielt er gau.
Den lit er jo de hakken sjen.
En al ûs skrippen is forlern.
Dus as 'k him oan in kjetting set,
Dat 's fölle better, — is 't sa net?"

»Dat benn' mar praetsjes om 'e nocht,"
Sei do kastlein, »Ik sids jo, döch 't
Sa 't ik it jo bifellen ha.
En benn' jy der to noaswiis ta,
Lit den de hele boel mar stean,
Den scil 'k wol nei in oaren gean."—

Baes sei: »Dat is my fjirs to min;
Ik scil 't wol meitse nei jo sin."
Mar, tocht er în 't nei hûs ta gean,
Dîn domme greatskens kryt hjar lean.

Do 't baes dat kinststik meitse scoe,
Do skild're er, krekt sa moai as 't koe,
It tou, de peal, de löft, de grûn,
En hwet er fjirder aerdich fûn,

Fen beamkes tuorkes en sa mear
Mei olieferwe, moai en klear.
Dat liet er earst mar druye sa,
En do wier 't oan 't foarnaemste ta.
De swarte bear dy ferwe er do
Mei 'n wetterkleur, sa moai as 't koe,
Sa helder glansich op it each,
Dat net in boer der hwet fen seach.

Baes brocht dermei it ûthingboerd
To plak. De hospes karde 't goed,
Of ljeaver tige best. Hy sei:
»Nou baes, dat döch ik jo net nei."
Hy hinge 't op, jowch baes sîn lean.
Dy tocht, lit nou de boel mar gean.

De earste dei twa wier 't moai waer,
Do hie de bear yet gjin gefaer.
Elk dy 't der kaem foarby to gean
Bleau nei dat boerd to kîpjen stean
En sei: »Dat liket, sikerwier,
In alles op in libben djier".
Den wier de hospes tige în 't skik.
Hy sei: »Mîn broer bitocht dat stik.
Baes ferwer woe 't foroare ha,
Mar ik sei: Né! jy meitse 't sa!"

Mar sjugg' jy wol! de tredde nachts
Do kaem der op it ûnforwachts
In reinbui op, en 't waide fel. —
Der spielt de bear by 't buordsje del!

It waerd wer moarn en ljochtskîn dei.
Kastlein kaem op: de bear wier wei.
Do sei er: »Dat 's fordealde brîk!

Is dat nou skilderjen allîk?
Hy skonke nei baes ferwer ta.
»Hwet dîvel, kerel, ken dat sa?
De bear is nou fen 't boerd al ou;
Dat is doch wrachtich al to gau!" —

Baes ferwer wier net bot forslein.
Hy sei: »Goeman, ik ha 't jo sein,
Dat tou, — 't mocht wêse sa 't it woe,
Gjin bear langdurich halde koe.
Nou ben jy 't hele beest al kwît.
'k Bigrîp dat dat jo tige spît;
Mar goede frjûn, ho kaem dat sa?
Jy woene 'm net oan 't kjetting ha.
It tou is britsen, en, sjen der!
De bear is foart en komt net wer.
't Is suversant jou eigen skild,
Dus draech de skande mei gedild." —
Der koe de man mei hinne gean,
En as er pröttle, 't holp gjin bean.



# Fen twa Bruorren en hjar Erfskip.

—

It wier nyjiersjûn. De alde stuoltsjeklok în Hayeboers aldmoadrich binhûs sloech saun ûre. De rein klettere tsjin de fensters oan en de wîn rûsde en boldere op 'e skoarstien. Op it iene bed lai de ald boer, sa 't like to sliepen. Mar sîn jongste soan Bauke, dy 't oan 't fuottenein siet mei de bîbel op 'e knibbels, tocht net oars as sîn heit lai to stjerren. De lampe op 'e tafel foar de hird barnde flau, en by de tafel siet de boer sîn aldste soan Feitse, ûnforskillich mei de han oan 'e hölle. Hy like him net fölle mear oer sîn sîke heit to bikommerjen as de alde wetterhûn, dy 't în 'e hirdshoeke lai to slûgjen.

De klok hie sa gau it slaen net dien of Feitse like op to libjen. Hy gîng oerein en seach Bauke oan; krekt as er him hwet freegje woe. Bauke halde stiif de eagen op sîn heit.

»Hest it wol heard?" sei Feitse op 't lest, »de klok het saun ûre slein."

»Stil! hy sljipt," sei Bauke sunich.

»Den gean ik mar efkes foart. By Jetse kastlein wirdt in fet baerch forlotte; der hab ik in lot op en 'k wol ljeafst sels smite."

»Dou gietst nou net nei de herberge, scoe men hoopje," sei Bauke.

»Wel hwerom net?" sei Feitse, en hy teach sîn sneins jaske oan.

»Dou bljuwst hjir," sei Bauke, »it giet mei heit for 't lest."

»Der haldst my de hele dei mei în 'e hûs," sei Feitse.

»De alde ken yet wol in poas sa lidse. Ik wol efkes by 't lotsjen sjen."

Feitse gîng nei de doar, en hy hie de klink al beet, do 't in holle stemme, krekt as er ût it gref kaem, him by de namme rôp. Hy waerd kjel en bleau stokstil stean. It wier sîn heit dy 't oan him rôp.

»Ik hab gjin tiid mear," sei de alde. »It is gau dien. Bljuw hjir en harkje nei my.''

Bauke krige sîn heit by de han en bigûn to skriemen.

»Bauke," sei de ald man, »dou bist in goede jonge. Dou hest der noait oer kreund datst swier arbeidsje moaste for in sober stik brea. Ik hoopje datste der for segene wirde meiste, ast ienkear safier biste as ik nou. Feitse, kom hjir en hjarkje nei my. Ik wol net graech ha, dat der nei mîn weireisgjen ûnfrede twisken jimme komme scil. Dou haldst al tofölle fen jild, Feitse; dat is net goed. In boer mat fen arbeidsjen halde en fen de buorkery. Jild is forkeard guod for dy, der kenst op oan, hwent dou kenst it jild net regearje. It ûntkomt dy earst it witste. Mar arbeidsjen jowt brea en tofredenheid. Mear is in boer net nedich."

»Jy habbe doch mear hawn, heit," sei Feitse. Sîn earste skrik wier hwet bedarre.

»Ja, ik hab, mear hawn," sei de aldman. »Mar om 't ik 't sûnder arbeidsjen krige hie, brocht it my gjin segen oan. In 't earst do 't jim mem en ik troud wieren gîng it swiet wei mei ûs buorkeryke. Syke die hast mear as se koe en ik bödde en skrepte moarns ier en jûns let. Wy hiene moeite en sorgen, mar krigen doch yet nôch om der dûbeld tankber for to wêsen. Ienkear op in winter rôege ik de alde appelbeam ût, dy 't jim în jimme bernetiid yet kend ha. Hy woe net mear drage en binaem ûs 't ljocht în 't milhûs. En der fûn ik in poat mei gouden dûkaten, dy 't jimme pake, nei mîn tinken, în de patryotske tîden, der ût 'e wei stoppe hie. Ik sei dat tsjin gjin ien, mar ik waerd fen dy ou tiid greater man. It arbeidsjen woe sa fluch net mear fen 'e han, hwent ik

tochte: hwet scit nou bi-eselje? Dou bist ommers rîk. Ik ûndernaem in hele boel dingen, mar dy tribelen allegjerre mis. In 'e hûs waerd ik gnorrich en fortrjittich. Dat habbe jimme fordrage matten, mar jimme goede mem yet aldermeast. Hja bleau warber en dildich sa lang as se hjir wei moast. Hjar leste wirden wieren: »Wieren wy mar earm bljuwn." Letter kamen der ûnginstige tiden. Ik koe net mear lîk halde. It pleatske is biswierd en 't hûs ûtsloerd. In lîts bîtsje fen mîn fînst ha 'k ont nou ta bisparre."

By de leste wirden grabbele de ald man în 't bedstrie en helle der in pong ût.

»Dat hab ik trôch alle omstannichheden biwarre for disse lêste ûre, dat jimme net alheel neaken en bleat stean bljuwe scoene. Hwent sa gau as ik mîn eagen slût komt Jetse kastlein en nimt ûs hele boel în bisit. Ik hab der neat gjin eigendom mear oan. In disse pong benne twyntich gouden dûkaten. Dy matte jimme parte hjir for mîn eagen. Ik winskje 't yet to sjen, dat it jinge ik for jim sparre hab earlik fordeeld wirdt."

Hy jowch Bauke de pong oer.

»Dat is alles hwet de rike boer, dy 't in skat fûn, jimme neilitte ken. Sparje 't lîk as ik it sparre hab. Brûk it ta 't nedichste en dôch gjin war om in bulte jild to kryen. De rîkdom fen in boer is arbeidsjen."

Hy die de hannen gear. Bauke bigûn lûd to skriemen en Feitse kearde him om, om de leste striid fen sîn heit net to sjen.

»It is biredden!" sei Bauke snikjende.

Feitse stiek sîn dûkaten în 'e bûse en gîng ta de doar ût.

Bauke die sîn heit de eagen ta en bleau by 't bed sitten to skriemen. Fen bûten foar 't lîtse fensterke, în de hoeke fen de keamer, kipe in bliere fammetronje, fen tjrinnen wiet, nei binnen. Hja koe de eagen net fen de troue soan ou krye, dy 't hjar net fornaem. Feitse striek hjar mei feart foarby, sûnder hjar în 't tsjuster to fornimmen. Op 't lest gîng hja

skean oer de dîk nei de *Gouden klok* en glûpte în hjar sliepkeamerke. It wier Wobbel, de dochter fen Jetse kastlein.

—

De ald man wier to hôve brocht. De lûde teikens fen roue dy 't Feitse în de earste dagen utere hie, wieren gau bisakke, lik as dat fölle giet mei ûnbîdich ûtlittene mensken. Bauke roan stil en forwêsen om en klage net fölle. Jetse kastlein hie de hele boel în bislach nomd. Allenne in ald forfallen dîkhûske, dat în lang net mear biwenne waerd, mar ta lîtshûs tsjinne hie, — mei in heel lîts plakje grûn der by, der koed er gjin biwîsen fen eigendom fen toane. Dat moast er de jonges halde litte. En dat wier alles hwet Feitse en Bauke oerhalden.

»Hwet scit nou oanfange?" sei Feitse op in jûn tsjin sîn broer.

»Ik scil arbeidsje", sei Bauke.

»Arbeidsje, by in oar, for in deihier?"

»Earst mar ris op ûs tûntsje, by 't dîkhûs."

»Op dat plak grûn, der 't pas in pear keninen oan 'e kost komme kenne?

»It is doch eigen grûn, en der is altiid yet wol hwet ût to heljen."

»En hwer scilst wenje?

»Wel, în ûs dikhûs.. Hwer oars?

»In dat hûnehok, der 't gjin stien mear fest en gjin rût mear heel is?'

»'t Is doch in eigen dak. Ik ken 't wol hwet oplapje. Der stiet yet in druvebeam, dy 't ûs heit plante het; en der lidse yet byekuorren op 'e souder, dy 't ûs mem kocht het. Ik leau dat ik der yet wol hwet ûtfiere ken."

»Dy alde druvebeam, der komt noait hwet oan en de byekuorren benne leech. It is hwet! — Dou bist net wiis, Bauke! Ast dy der del jowste kenst forhûngerje. En oars kenst boerefynt wirde en renne as in oar sprekt. Scoe dat in boeresoan smeitse?"

»Nou,'' sei Bauke,'' ik ken ek wol by in oar arbeidsje for in deihier, ik wol în ûs eigen dorp bljuwe.''

»Hark ris,'' sei Feitse, »ik scil dy ris hwet sidse. Asté hwet weagje doarste kenst yet wol în 'e wrald foarût komme. Niis wier de grîtman hjir by de herberge ûtslein. Der wier dy greate Sjouke by, dy 't for 'n jiermannich mei mînhear nei sted gien is, as koetsier. Dat is nou in hele hear. Hy hoeft net mear to tsjinjen; hwent tink ris oan! dy kerel het tûsen gûne ût de lottery krige. Hy wol in hûs keapje en den bitanket er mînhear. Hy hie yet in heel lot by him for de earste trekking, dat woed er wol om 'e helt oerdwaen. Hwet tocht dy, Bauke, as wy dat ris togjerre namen?''

»Hwer scoene wy dat mei biteljе?'' frege Bauke.

»Mei de gouden dukaten. Fîftich gûne is doch neat om der hwet mei to bigjinnen.''

»Mar witst wol hwet heit sein het? »Brûk it ta 't nedichste en sparje 't lîk as ik it sparre hab'' — Dat jild wol ik net ûtjaen oan in lotbrjifke.''

»Nou goed,'' sei Feitse,'' den döch ik it allenne.''

»Döch it net,'' sei Bauke. »Witst wol hwet ûs heit sîn leste wirden wieren? »De rîkdom fen in boer is arbeidsjen.''

»'t Ken him der ûnder ek hwet helpe, as ik dat jild sa mar lidse lit, lîk as hy dien het. Lang sparre jild bringt wol ris gelök oan. Ik scil sjen sûnder arbeidsjen der lans to kommen. Hald dou dîn rîkdom en 't ald dîkhûs der by. Mîn part deroan, dat skink ik dy.''

Feitse gîng sjongende nei de herberge, der 't greate Sjouke yet siet, en hy kocht in heal lot.

Bauke seach him mismoedich nei. Hy gîng nei sîn dîkhûs, dat siker net fölle better wier as in hûnehok. Lîkwol it wier yet to brûken en mei in lîts bîtsje kosten hwet în order to kryen, tocht him. Der wier in keamer în en in efterhûs mei twa kouestallen. Hy seach kans om sels de boel hwet op to lapjen. Fen jonge ou hied er nocht oan timmerjen hawn,

en der wol gau ris mei pield by heit în 'e hûs. Sa hied er der wol aerdich slach fen krige.

—

Der forroan wer in wike fjouer, fiif. Bauke timmere en bûtste, dat it hwet oudie. Hy makke njunkelîtsen sîn tûntsje în order en sjidde en plante mei îver. Twisken beiden arbeide er ris wer în wike by de iene of de oare boer, om in deihier to fortsjinjen. Sa libbe hy der allenne nei ta. Hûshalde koed er wol hwet. Hy kaem Feitse net fölle te sjen. Dy wier alle dagen mei greate Sjouke op 'e sjou. Dy holp er om in goed plak to siikjen, en sa bleau in tiidlang alles stil.

Op in jûn, do 't Bauke thûs kaem fen Jetse kastlein sîn lan — tofoaren hjar eigen — der 't er arbeidde hie, kaem Feitse mei in tige readė hölle ta de herberge ût setten. Hy taestte în 'e bûse en helle der in hanföl nye rîksdaelders ût.

»Der hest it nou!" sei er. »Dy ha 'k woan, man! en yet fölle mear. Twa tûsen gûne for mîn part. Dy ha 'k for ûs heit sîn gouden dukaten."

Bauke stie forsteld. »Ut de lottery?" Sei er bidaerd.

»Jawis ût de lottery! Dou woest net part stean. Nou scoest wol wolle datst it mar dien hieste."

»Né, lang net. Dat wit ûs Ljeaven Hear," sei Bauke.

»Dou bist net wiis!" sei Feitse. »Nou kom, dou witste, ik ben in goede kerel. Dou scit der doch hwet fen ha. Hawar!"

Dermei rikte er Bauke in hanfol rîksdaelders ta.

Mar Bauke warde him ou en sei: »Net in cent wol ik ha fen dat jild, datst dou krige heste mei tsjin de bigearte fen ûs heit to dwaen. Hald dou it en wês bitoeft. Keapje dy in eigen spiltsje. Den ken 't dy yet ten goeden tîgje."

»Hwet ik der mei dwaen scil, dat scil 'k sels witte," sei Feitse, en gîng wer în 'e herberge.

De oare deis wier Feitse foart en nimmen wist hwer hinne. Hy hie ek gjin ouskie fen sîn broer nomd. Tsjin Jetse kastleins Wobbel hied er sein, sa waerd er forhelle, — hy

gîng nei sted om yette mear jild to heljen. Den woed er wer komme en den woed er 't mûtelste fanke fen 't gea ta wiif sjen to kryen. Wobbel hie der neat op sein, mar wier tige read om 'e hölle wirden, fortelden de boeren.

Der kaem in bysûndere moaye simmer. De fjildfruchten stiene sa ûtmintend en loafden sa tige as men 't în forskate jierren net kend hiene. Ek Bauke sîn tûnstsje, der 't în jierren net toföllle oan dien wier, wier net forgees ris tige omhakke en în order brocht. Sîn ierappels en beantsjes stiene fleanende moai. De druvebeam like ek ris drage to scillen. Dy wier ek în lang net ris goed snoeid. De legisterhaech wier ticht en moai wirden. In 't blomtûntsje by de efterdoar blomken de stok-rosen en de klokjes. It hûske wier al aerdich în order, mar — der wier yet net fölle în. De druven moasten yet great wirde, en de ierappels sieten yet biside ûnder de modder. Bauke bigriep dat it him wakker passe scoe om in kou to habben. Hy hie der al in aerdich restje walhea ta by 'n oar skeukt; mar hy wist yet net ho 't er in beest krye scoe. Hwent hy hie gjn jild genoch. De maitiids hied er sîn dûkaten al ris oansprekke matten om it tûntsje în 't sied to kryen.

Ienkear op in neimiddei, do 't er it iten dien hie en 't yet skraech tiid wier, om nei 't wirk to gean, gîng er efkes oan 'e hûsside în 'e dîkswal lidsen. En do rekke er în 'e sliep. Dat hie mar efkes dûrre do waerd er wer wekker fen in bjuster seldsum gransjen en in pomp dy 't er tsjin 't iene skouder oan krige. Do 't er de hölle optilde gîng der him in sterke wasem oer 't oansicht, en twa greate eagen glinsteren him oan.

Untsteld sprong Bauke oerein. It wier baes kûper sîn reabûnte kou, dy 't him în 'e sliep fersteurd hie. Dy roan oan 'e dîk to weidsjen; hwent baes hierde de dîk altiid. Dat beest wier sa mak as in hin en sa gemiensum, alhiel nuverich. Bauke bleau altiid hwet by hjar stean as er hjar foarby kaem. En nou wier se sa bjuster oerstjûr, dat Bauke wier op 't earste sjen siker bang dat it beest gek wir-

den wier. Hja sködde mei de kop en slôech mei de stirt en sprong op en del en hinne en wer, al heel mal! Mar Bauke seach gau hwet der to dwaen wier. Der kaem op 'e dîk in kapwein mei twa hînsders oan fleanen. Dat slingere sa raer fen de iene kant nei de oare, en dy hînsders stieken de koppen sa heech! Dy boel wier op 'e ren. Bauke, net slûch, gîng dalik midden op 'e dîk stean en bigûn mei de pet to wjuwen. Der stuitten de hînsders foar en bleauen stean. Bauke pakte se by de bek, en op forsiik fen de hear, dy der mei sîn fynt in siet, brocht hy it reau sa by de herberge. Der stoppe de hear him, ear 't er hinne gîng, fjouwer rîksdaelders în 'e han.

Bauke bigriep nou dat baes kûpers reabûnte, dat goede beest, him for libbensgefaer bewarre hie. Hy mimere der de hele dei oer en tocht op 't lest, ik moast doch al ris sjen hwet ik mei baes koe. De jûns nei 't wirk hy der op los. Hy sei: Baes kûper, ken 'k dy reabûnte kou ek fen jo keapje? Mîn kou?" sei baes. »Hwa forkeapet in kou în 't best fen 't gemaek?"

»Nou, mar jy seyen okkerdeis, jy hiene 't hast to drök kûpjen, om langer mei dy koumelkery to stean."

»Ja, dat is al sa," sei baes. »Ik hab de dîk wer for trye jier hierd; mar as dat sa net wier den jowch 'k it al oer, leau 'k. As der nou ien kaem dy 't de kou keapje woe en de dîk mei oernimme; den wit ik net hwet ik die. Der sit for my doch net fölle op. Ik mat to faek in oar brûke of mîn wirk stean litte: dat komt beide op 't selde del."

»Nou hawar!" sei Bauke, en telde sîn jild op 'e tafel ût. »Der is alles hwet ik hab. Sids jy nou ris hofölle der to min is."

Baes bitocht him in bitsje en sei: »Der is fiif end sechstich gûne. Nou scil ik 't ris moai for ûs alle beide ûtstelle. Ik hab in pûnsmiet ierappellan: dat mast dou der fen 't hjerst ût arbeidsje. Den krigest dou de kou en ik dit jild. Den

bitelje ik fen 't jier de hier fen de dîk, en de folgjende twa jierren mast dou der for stean. Ho liket dat?"

»Der ken 'k neat tsjin ha;" sei Bauke. »Dat nim 'k mar oan."

Sa kaem Bauke în 't bisit fen in kou, mei de weide der în ienen by. It ein dîk, dat fen de earmfalden forhierd waerd, lai him sa gaedlik, dat nimmen it foardeliger ha koe as hy. Feitse hie him grif net mear formakke mei sîn trek ût de lottery as Bauke mei sîn oankeap. Nou molk er jûns en moarns sîn kou, en forkocht de malke oan 'e bakker.

Sa gîng it wer in poas, en do wier 't ris op in dei, dat de kou wer alheel oerstjûr op 't hiem fleanen kaem. Bauke waerd earst wer kjel; mar hy seach al gau dat it beest forskate byen op 'e hûd sitten hie. Dy deale! tocht er, scoe hjir in swerm wêse? Hy gau in byekoer fen 'e souder en oan 't siikjen. En ja wol, man! Op in ald wîlgen stöbbe, în de dîkswal, der sieten se. It dûrre net malle lang of Bauke hie de keninginne mei hjar hele hofhalding al în 'e koer. As der de jûns ek gau in fôege byestal by 'n oar klotst waerd. Sa waerd de buorkery al geande wei greater. De byen stielen ûnforhindere, fen Jetse kastlein sîn lan, huning for Bauke by ien. De druven ripen moai en it waerden sökke edele greate trössen, dat er forskate pûnen for de heechste priis forkeapje koe. De boeren forhellen elkoar în 'e herberge, dat Bauke wol twyntich gûne ût sîn druvebeam makke hie; en de deale mocht witte, ho 't dy fint se sa great en sa moai krige hie. As hy jûns mei stille wille op 'e leadder stie, om de moaiste trössen fen 't hûs ou to heljen, wîls 't sîn bykes om him hinne gûnsen, den seach er net, dat efter de mantel fen Jetse kastleins hôf, dat tsjin sîn tûntsje oan lai, faek in bliere fammetronje tröch de bledden kipe, dy 't op alles paste hwet hy die. It wier de selde, dy 't op nyjiersjûn tröch 't fensterke loerde, do 't hy sîn alde heit de eagen ta die.

—

Sa forroan de hjerst en de winter; einlings in heel jier.

De maitiid blonk wer ût alle knoppen en bloeisels de mensken tomjitte. Bauke sîn flît en 't leste oerbljuwsel fen sîn heite rîkdom liken segene to wirden. It gîng him al geandewei stiltsjes foarût. It ienichste, hwer 't er him oer bikommere wier, dat er fen sîn broer noait it ien of 't oar fornaem.

It wier ris op in skimerjûn în de moanne fen april. Dy bliere fammetronje, dy 't Jetse kastleins dochter ta de moaiste faem fen 't gea makke, — steunde foar 't fenster fen 't lîtse keamerke, neitinkend op hjar iene han. Hja liet hjar blaue eagen sûnder erch weidsje ûnder in selskip fen boeren, dy 't în de jachtweide sieten to pimpeljen, to smoken en to praten. Bauke kaem der noait net. Wobbel hie him der licht wol graech ris ha wold, mar hja moast it ek în him priisgje dat er de herberge myde. Hja hearde der nou fen alles fen him fortellen, bihalven kwea. Ho 't sîn lîtse buorkery oanwoan; ho 'n oerlids en beleid er hie om mei alles sîn foardeel to dwaen; ho 't sîn fé dyde; ho 't er by nacht en by dei arbeide en skrepte. Kortom, fen alles waerd der forhannele. Oer in oar sîn saken to praten, dat is 't foarnaemste wirk fen liddichrenders în 't lîts en în 't great. Wîls 't Wobbel der sa siet, moast se soms laitse om de praetsjes fen de boeren, en it waerd hjar sa wol to moed, hja wist sels net hwerom. Hark! der kaem sa 'n deftich nymoadrich weintsje oan roljen, mei in snipper hînsderke der foar. Dat halde foar de herberge stil. Der siet in man în, dy like hwet mear as »kom în en ît hwet." Hy hie in lekkense rôk oan, in sierlik moai bosk nymoadrich opmakke hier en in pikswarte sik ûnder 't kin. »Kastlein, hwer is jou fynt?" rop er, »dy mat it hînsder halde, dat wol oars net stean." Heel deftich en ta gelîk linich stapte er fen 'e wein. Hy jowch de kastlein, dy 't him mei greate eagen oanseach, de han, dy 't fen gouden ringen glinstere, en stapte permantich twisken de boeren, dy 't him allegjerre allike ny oan gappen.

»Ho nou?" sei er," »jimme sjugge my oan krekt as jim my opfrette wolle. Kenne jim Feitse Boersma net mear? Ja,

ik ben 't wis en wrachtich sels; leau it mar. Jetse kastlein het ûs it fel oer de nekke helle, mar dat is nen bît. Ik ha nou wol jild, en nou wol 'k sîn dochter Wobbel ha."

Do wier 't mei komplimenten en lôkwinsken oumakke. De boeren waerden oars net fen him wîs, as dat er net minder as fiif tûsen gûne bisiet. Do 't er by Bauke kaem forhelle er dy, dat er yet ris în 'e lottery spîlle en in greate priis tritsen hie. »Nou kenste 't sjen," sei er, »dat men sûnder arbeidsjen ek skatrîk wirde ken.''

Bauke sei oars neat as: »Ik ben bliid datst hjir wer biste. Ik hoopje datst dy nou stil deljaen scitte en ûs ljeaven Hear net wer forsiikje mei lotsjen."

»Ja, ik scil my hjir del jaen as 'k Jetse kastleins Wobbel ta mîn wiif kry. Den wol 'k op ûs eigen pleatske wenje. Scoe 'k dy faem wol krye kenne, hwet tinkt dy, Bauke?''

»Hwerom scoest hjar net krye kenne?" sei Bauke. Wiles gîng 't him sa nuverich trôch de lea, hy wist sels net hwerom. »Dou bist ommers in hele man! Dou hest jild. Dou krigest hjar grif. It lôk wol dy ommers mei."

»Scoe 't sa wêse?" sei Feitse. »Ik mien ek wol ris opmirken to habben, dat it fanke net fy fen my is. Mar dy frouljue ha soms knepen Licht het se nou wol wer mear sin oan in oar."

Do 't Jetse kastlein dy flinke deftige fryer by sîn dochter în 'e keamer brocht, gîng it fanke de iene kleur op en de oare ou.

»Jimme kenne elkoar nou wol ha," sei de kastlein tsjin hjar, do 't Feitse efkes bûten doar gîng. »Foar twa jier, dost soms sa skean nei him seachste, scoe 'k it net tastien ha. Do hiene jimme neat om der mei to bigjinnen. Nou het Feitse jild, dat foroaret de saek.''

»Ja," sei Wobbel mei in feste stemme, »dat foroaret de saek. As er sîn jild mei de hannen woan hie, den scoe 't my safôlle net skele. Mar hy het it în 'e sliep krige, nou fortrou 'k it net. Ik ha sorch hy scil 't ek în 'e sliep wer bjuster reitse,

In fynt dy 't it în ûs dorp net hirde ken wol ik net ha. Dat ik wol ris skean nei him sjoen ha, dat mist heit."

Der bleau it fanke by. As der moai praet waerd of lilk, dat wier allike fölle. As de kastlein hjar der mei geweld op oanstie, en as Feitse hjar flaide en bea, of op en del sprong fen mallens: hja wier oer gjin strie to kryen.

De oare moarns stie Bauke mei de dei op. Do miste er Feitse. Mar op 'e tafel lai in pong mei rîksdaelders, mei in brjifke der by, der stie op: »It giet dy goed, Bauke! Ik gean mei mîn jild nei Amerika. Der is yet fölle mear to winnen. Der benne knappe fammen by de bult en der is goekeape wîn. Der scil 'k it nou ris bisiikje. Wrot dou mar în de ierde en meltse dîn ky. Arbeidsje sa lang ast ald en krûm wirdste. Mei 't jild dat hjir by leit kenst dîn hutte hwet greater en hwet moayer meitse litte. Tink fölle om dîn broer Feitse! Farwol!"

Mar Bauke lai dat jild stil în 'e kas. Hy tochte, der komt wol ris in tiid nei disse tiid. Feitse koe yet ris werom komme en den koed er 't jild wol ris wer nedich wêse. — Do gîng er ta de doar ût om to dwaen hwet er alle dagen die: om to arbeidsjen.

---

Wer twa jierren forroanen der. Bauke sîn ûnoansjenlik dîkhûs wier foroare în in himmel stjelpke. Hy molk fjouer ky en twa skîep en hy hie in hûshaldster dy 't bûter en tsiis makke. Hy hierde ierappel- en flaechslan; sadwaende hoefde er net fölle mear by oaren to arbeidsjen. Sîn heite gouden dûkaten hiene dûbeld rente jown. Bauke wier tofreden mei sîn lot. As er soms in each sloech op it pleatske, dat sîn heites west hie, en dat Jetse kastlein oan in oar forhierd hie, den wier 't just net omdat er der oanstriid fen hie. It wier omdat Wobbel, dy 't altid yette faem bleau, wol ris în 't hôf kuyere, dat de kastlein oan him halden hie.

»Men scoene sidse hwerom kriget sâ'n faem net gauer in man?" sei er faek în him sels. Mar by al sîn forwûndering

wier 't as 't him dôch wol nei 't sin gîng, dat alle fryers by hjar op 'e stomp roanen. Doch hied er sûnt sîn bernetiid oars net fölle wirden mei hjar wiksele as: »Goendei, Wobbeltsje!" en »Goendei Bauke!" — Mar ienkear op in jûn stie se by de hage en bigûn mei Bauke to praten. Hja spriek fen sîn skoan fé en sîn moaye tûnfruchten.

Op 't lest sei se: »My tochte, Bauke, dy jonge widdou fen de Klaifenne, dat wier in goed wiif for dy. Dat is in best oppassend froumensk en dy het ek hwet jild."

Do seach Bauke hjar earst in poaske forwûndere oan. Op 't lest sei er droech wei: »Né, ik leau net, dat dy my past. As 't wiif my rîk meitse mat, den liket it my net goed ta. Ik ken arbeidsje en 'k wol net ha, dat ik fen 't wiifs jild ûnderhald of rûmte hab. Den is 't in forkearde wrald, tinkt my."

Do krige Wobbel in tige reade kleur. Hja lôek oan 'e böppeste lippe, krekt as se sidse woe: »Hwet in mal bigrîp fen dy fint." — Sûnt foel der gjin wird mear twisken hjar foar. Bauke wier tritich jier en Wobbel twa- en twyntich. De bûrljue praetten der wol ris oer en tochten, it waerd hege tiid dat hja ris om trouen bigûnen to tinken. Mar hja tochten der net om en alles bleau allîk as 't wier.

Njunkelîtsen kaem de tredde winter, nei Hayeboers dead, în 't lan. It wier op in lette jûn. De alde stuoltsjeklok, it ienichste stik hûsrie dat Bauke ût sîn heite hûshalding krige hie, slôech tsien ûre. Bauke hie sitten to lêsen; hy sloech it boek ta, dat oer Amerika en de lanforhusers skreau. Hy bigriep der wol ût dat Feitse der în dat frjemde lan ek net fölle bidye scoe, as er gjin arbeidsjen în 't sin hie. Wîls 't er tarissing makke om nei bed to gean, tocht er mei 'n biswierd gemoed om sîn ienichste broer, dy 't sa fier oer de wrald forslingere wier. Der waerd mei geweld op 't fenster slein. De lampe foel him fen kljeltme bynei ût 'e han. Hy tochte dalik: Scoe dat Feitse ek ris wêse? Ik woe 't wol graech. — Hwent hy halde yet altiid fölle fen sîn

broer, al ho 'n forkeard sin dy, nei sîn însjen, ek hie. Mar in oar bikend lûd holp him ût de droom.

»Bauke, döch de doar ris iepen!'' waerd der bûten eangstich röppen.

Haestich roan er nei de doar en die dy iepen. Der stie Wobbel în de snie en hirde wîn, to klappertöskjen, sa bleek as de dead. De trjinnen roanen hjar oer de wangen do 't se rôp: »Och Bauke, kom gau ris by users. Us heit leit op 't uterst en wol graech yet ris mei dy prate, ear 't er stjert."

Bauke wier dalik biredt om mei to gean. Swyend roan hja foar him ût, as in skînsel în de tsjustere nacht. Hja draide de hölle net om; en der waerd ûnderweis gjin wird wiksele. Mar 't wier Bauke krekt as hearde er hjar hert klopjen en dat him sines ta de kiel ût springe woe. As 't in goed of in kwea foargefoel wier, dat wist er sels net.

By de herberge wier alles tsjuster en stil. Allenne în de sîkekeamer plûrde in lîts ljochtsje. De faem glûpte foarsichtich nei binnen. Sa gau as hjar heit hjar fornaem, rôp er mei in holle stemme: »Komt er al? — Of woed er net?"

Bauke gîng nei 't bed. en sei restich en bidaerd: »Hjir ben ik, kastlein."

Do 't er dy bleke forfallene man der sa lidsen seach, koed er de trjinnen net înhalde. Hy tocht der by om de leste ûre fen sîn heit.

»Och hwet ben ik bliid, datst dou hjir biste," sei de stjerrende man. »Nou ken 'k mîn gewisse fen in swier pak ûntlestgje. It giet mei my for 't lest, Bauke. En jisternacht kaem jimme heit în sîn deaguod foar mîn bed. Hy stie op 't selde plak derst dou nou stietste. Hy forwiet my dat ik him mei ûnearlike hannelingen în 'e grûn holpen hie, — en nei my klaud hie hwet sîn bern fen rjuchtswegen takaem. »Moarn" sei er, »is 't dîn leste dei. Meitse yet goed hwet goed to meitsen is." — Do lei er sîn forskronfele han op mîn hölle. Dat gîng my iiskald tröch alles hinne. — Ik waerd wekker, it wier in droam. Mar sa 'n îslike droom, dat ik gjin rest

krye ken sa lang as dy saek net torjuchte is. In de foarkeamer sit de notaris om 't spil to biskrjûwen. Twa bûrmannen benne by him om tsjûgen to wêsen. Jimme heite pleatske wol ik dy ta meitse, hwent it komt dy earlik ta. Wolst it oannimme en my alles forjaen?"

Bauke wist net hwet er hearde. Hy koe neat sidse, mar jowch de kastlein de han. Dy praette fjirder.

»Nou hoefst dou dy net fen in wiif ûnderhalde to litten, is 't net wier?

Bauke stie yet allike forwûndere. Wobbel siet to fuotten-ein by 't bed. Hja sloech de hannen foar de eagen en bigûn lûd to kriten. Do waerd it him sa raer om 't hert, dat er hast gjin siken krye koe.

»Nou leit der my yet in stien op 't hert, Bauke," sei de alde, »dyst dou my ounimme kenste. As ik dea ben stiet mîn Wobbel allenne op 'e wrald. Dou bist in goede jonge. Arbeidsjen en kloekwêsen is dîn nöcht. Om de wierheid mar to sidsen: hja wol oars nimmen ha as dy. Ik sids dy hjar ta mei alles hwet ik hab der by."

Dat wier al to fölle op ien stuit, for Bauke. De keamer bigûn him to drayen. It wier krekt as alles in droom wier. Nou fielde er 't earst, dat Wobbel him al forskate jierren în 't sin spîlle hie. Mar safölle lök în ien eagenblik, dat wier hast net to bigripen.

»Nimst mîn foastel oan? sei de kastlein. »Der is gjin tiid fen birie mear. Ik fiel dat it net lang mear mei my dûrret."

»Is hja der mei iens?" boarst Bauke ût. Mear koed er op dat stuit net sidse.

Wobbel draide de hölle fen him ou, mar krige him by de han en knîpte dy al stîver en stîver. Do forgeat er hast dat er by in stjerbed stie. It wier him krekt as alles fleur en wille waerd, en dat er do krekt bigûn to libjen. Hy foel op 'e knibbels foar 't bed en sei: »Hja scil 't goed by my habbe!"

»Den hoopje 'k dat God jimme segenje mei!" sei de alde.

Hy stoar mei frjûnliker tronje as men oait în sîn libben fen him sjoen hie.

Wer in jier of fiif letter do gîng it der op in jûn nuvere fleurich om wei în de herberge de *Gouden Klok.* Laitsen en gepraet hearde men as men der foarby roan. In lekkere rook fen sieden en brieden lôek der nei bûten ta în de stille foarjiersjûn. Mar op 'e bank ûnder de greate linebeam siet in greate swiere kerel, forwesen en mismoedich. In stok en în doek mei guod lai nest him op 'e bank. Hy like yet net malle ald, mar hy wier forfallen fen tronje en skurf în 'e klean. Sîn hier, dat al min of mear griis waerd, hinge him sûnder order om 'e hölle. Hy leunde mei sîn wirge lea tsjin de alde stamme oan en forkwikte him mei de rook fen 't lekker iten, — dy 't him ût de herberge oanwaide. Nou en den langhalse er ris mei oanstriid ta 't opskoude fenster în. Der binnen wier 't allegjerre fleur en libben, mar bûten doar fornaem de man gjin menske. Op 't lest kaem der in faem fen 't neiste boerehûs ou en mei haest op 'e herberge ta. De man spriek hjar oan en sei:

»As 'k freegje mei, faem, hwa wennet der nou op dat pleatske fen Hayeboers, der 't jy wei komme?

»Der wennet sîn soan nou,'' sei de faem. Hja seach de man rjucht op en del en meilyich oan. Dat er earm en bihôeftich wier stie op sîn kleau en oansicht to lêsen. »Habbe jy Hayeboer kend?''

»Jawol ha 'k dy kend?" sei de man mei in sucht. »Wennet sîn soan Bauke der nou op?''

»Ja, en dy is der ek eigener fen," sei de faem.

»Och heden noch ta! Ho is er în 'e goedichheid sa fier komd?"

»Jetse kastlein het it him tamakke."

»Is de kastlein den dea? — En sîn dochter Wobbel, hwer is dy bilanne?"

»Dy man ken hjir alle mensken!" tocht de faem. Hja bigûn to glimkjen en sei: »Hwer 't dy bilanne is? Dy is

boerinne wirden. Hja is troud mei Bauke Hayes. Ik ben hjar greatfaem."

Dermei woe hja în 'e hûs gean; mar de man waerd sa wît as in deade en siichde der hinne. Hja gîng nei him ta en frege meilyich: »Hwet skeelt jo, man? Scil ik 't ien of 't oar for jo helje?"

»In bîtsje kald wetter, as 't jo biljeaft," sei de man.

»Kald wetter?" sei de faem. »Oars net as kald wetter? En dat wîls 't ûs boer en hjarre kreambisite halde fen hjar earste jonge soan? Sa hoeft it net."

Wiles roan se op in draef în 'e hûs.

»Kreambisite!" suchte de man în him sels. »En hy wennet op ûs pleatske. En hy het Wobbel ta sîn wiif. En ik sit hjir for sîn doar as in earme swerveling, dy 't gjin hinnekommen het."

Hy liet de swiere hölle op 't înfallen borst sinke. Greate trjinnen dripten der op sîn healgriis bird. Der stie de faem wer foar him. Hja sette in tafeltsje by de bank. In kopfol waerme koffi en in panne mei brea en bôlle en skinke brocht hja der op.

»Nou" sei de faem, »ûs boer sei, dat moasten jy ha. Dat scoe jo wol better opfrisje as kald wetter, tocht him."

Nou, dat wier wolkom; hwent de man hie hûnger en toarst. Hy iet en dronk mei graechte.

»Sjucht Bauke Hayes nou ek net wakker heech?" frege er.

»Wel, hwerom dat?" sei de faem. »Hy is in beste boer.

»Is 't sîn earste bern, dat er nou krige het?"

»'t Is sîn earste soan. Trye famkes het er al. Allegjerre knappe feardige bern. Wy habbe alle jierren sa 'n lîtse oankomling. Mar om 't se net earder in jonge hawn ha, wirdt der nou ris tige by tige feest halden. Us hûs wier to lîts om al it folk to bergjen. Derom benne der ek in rest în 'e herberge. Hwent dat is de boer sines doch ek."

»Woed er ljeaver boer wêse as kastlein?"

»O heden ja! It herberglibben haget him lang net. Hy

is mei liif en siele in boer, matte jy tinke. Hy is altiid moarns ier en jûns let mei în 'e skrep. De herberge forbiert er."

»Hy is yet alheel deselde," sei de man în himsels. »Alheel deselde Bauke. Arbeidsje en der stil binne libje. Och heden! dat giet der ek mei."

Der binnen wieren se danige roerich. It like wol dat se de brannewîn mei boerejonges al tige spritsen hiene. Hja rôpen sa lûd, dat it klonk bynei trôch 't hele gea.

»Yet ris op 't woldyen fen Feitse!" rôp der ien boppe allen ût.

De frjemde man wist net hwet er hearde.

»Hwaens sûndheid drinke se der?" frege er oandien. »Is Hayeboers Feitse hjir ek wer?"

»De boer sîn broer, miene jy? Och né, der het er în jierren gjin tael noch teiken fen hawn. Op oanrieden fen dominy het de boer al faker as ienris in advertensie în in krante sette litten dy 't în Amerika lêsen waerd. As Feitse yet libbe woe de boer graech, dat er hjir wer kaem, skreau de boer der den în. Mar der is noait gjin biskie op komd It liket wol dat er dea is. De ljue sidse hjir, dy Feitse wier ien, dy 't net doge woe. Hy hie gjin nocht oan arbeidsjen en woe de greate mînhear spîlje. Mar ûs boer en de frou halde in bulte fen him. It is sîn ienichste broer; derom ha se de lîtse jonge nei him neamd."

Do wier 't net mear ût to stean for de frjemde man. Hy strampele nei de doar. Krekt sa 't hy der oan kaem stie Bauke în 'e doar om ris efkes bûten to sjen.

»Bauke, bist dou dat?" rop de man mei kreft?

»Der is broer Feitse! rôp Bauke, en slôech him de hannen om 'e hals.

Hja koene beide în in hele poas neat sidse.

Op 'e frîske grûn wier Feitse mei ûnfortsjinne gaven oerladen, mar hy hied er gjin goede wîse op set. Do 't er jild hie miende er dat er birgen wier. Om it to bihalden en der toardeel mei to dwaen, deroer bikommere er him net. Ho mear him tafoel, ho hjitter hy waerd om op 'e dôlle rûs hwet

to weagjen. Mar in Amerika forbruide er sîn hollansk jild mei dwase ûndernimmingen de iene efter de oare. Hy woe sûnder arbeidsjen tröch de tiid, en dat woe net slagje. Mar do 't him alles by de hannen oubriek forlear er op 't lest de moed. It gewisse bigûn him to knellen. Do 't er einlings net mear wist hwet er oanfange scoe, forgîng him hynei de lust om to libjen. Krekt as al sökke ljue, dy 't allenne hjar fortrouen stelle op 't goed gelök, sa 't hja dat neame. To New-York waerd er siik. Der lai er forskate wiken în in sikeseal, en do 't er wer better wier, stied er der in dat frjemde lan as in bidler sûnder thûs. Dy 't in Amerika net arbeidsje wol of ken, mei op 'e strjitte forhûngerje: nimmen scil him der oer bikommerje. Dat foel him hird. It arbeidsjen wier him forleard. Sîn ellende waerd mei eltse dei greater. De nachten brocht er tröch op 'e stoepen fen de greate paleisen, — faek sûnder sliep. Sa kaem by al sîn bittere omstannichheden ek yet it tinken oan sîn forfleine lökkige bernetiid; oan de gölle frîske grûn en it dorpke der 't er to wrald komd wier. Dat biwirke hwet earmoed en lyen yet net biwirkje kend hiene: dat er him oan 't arbeidsjen jowch. Mar hwette en hwerre? — In alde deagraver, in Hollanner, klaude him oan. Der hearske destiids in oanhingjende sîkme in dy greate sted. Der stoaren in bulte mensken en op de bigraefpleatsen wier folk brek. Mar om 't dy sikte sa gefaerlik wier, woe nimmen der arbeidsje, al waerd der in dûbeld deihier ûnthjitten. En Feitse, dy 't in Frislan to heechhertich wier om de grûn to bi-arbeidsjen, liet him în Amerika brûke ta 't forachtlikste wirk. Do 't er jild hie om wer oan 'e hollanske wal to kommen forliet er Amerika wer. Biddeljende fen 't iene plak op 't oare kaem er einlings wer by 't dorpke oan, dat er foar saun jier forachtlik de rech takeard hie. Hy woe, tocht him, by sîn broer in 't »hûnehok" wenje, en arbeidsje safölle as er koe.

»Dat wieren de fruchten dy 't my 't erfskip fen ûs heit

oanbrocht het," sei Feitse, do 't er al sîn ûnderfiningen oan sîn broer forhelle hie.

»Der hie 't erfskip gjin skild oan'' sei Bauke frjûnlik. »Ik krige 't selde hwetst [dou krigeste. My het it dat alde reabûntsje bisorge.''

Wiles wiisde er op in alde reabûnte kou, dy 't blîn wier en fen de greatfaem by in amer mei sûpe laet waerd, wîls 't de lîtse famkes der om hinne sprongen.

»Dy hab ik for mîn gouden dukaten kocht," sei Bauke. »Hja wier de earste grûn fen mîn wolfeart. Derom scil hja libje sa lang as se ken. Mar hark ris, Feitse! Ik hab de skat net for my arbeidsje litten. Ik hab în 't jild de skat net socht. Ik wist better hwer 't er to finen wier, en der tröch ha 'k him ek forgreatte.''

Hy wiisde op sîn wiif en bern.

»De beste skat for in man is arbeidsjen, en tröch de arbeid in best oppassend wiif. Derom Feitse, lit dy nou riede. Döch lîk as ik, en dou scit in lökkich man wêse. Ik wol dy foarthelpe sa fölle as ik ken."

Feitse woe forearst oars neat ha as 't krease dîkhûs mei it tûntsje der by. De pong mei rîksdaelders, dy 't er by Bauke op 'e tafel lidse litten hie, do 't er foartteach nei Amerika, — woed er ek net wer ha. »Jow dat mar oan 'e earmen, sei er. »Dat jild is forkeard woan; der rest gjin segen op."

Hy bigûn alhiel fen foaren oan, lîk as Bauke foar jierren dien hie. Hy hie sîn learjild bitelle. en waerd yette ris in brave oppassende kerel. Mar sîn hier en bird bleau heal griis. As sîn broers bern soms by him opklanteren en ût bortligens der oan lûeken, den sei er: »Berntsjes! hald dy grîse hjirren în eare. Hja ben 't ienichste hwet ik oerhalden hab fen de skat, dy 't jimme pake ienkear fûn."

»Né it ienichste net, broer!" sei Bauke den, wîls 't er sîn eagen weidsje liet oer de fleurige lökkige hûshalding. »Dou hest der ek tröch leard dat arbeidsjen de bêste rîkdom is."

---

## De Sisterssoan fen Frjentsjer.

—

To Drachten by 't fallaet omtrent,
  Der wenne lang forline
In rîk aldfaem, by elk bikend
  As jiffer Willemine.
Hja hie in kreep en steatlik hûs
En alde Seauen (*) by de rûs.
  Hja hoefde neat to myen
  Om 't nei hjar sin to kryen.

Dat sa 'n ien noait te trouen kaem,
  Dat is hast net to leauen.
Mar nei 't ik nou en den fornaem
  Wier 't hjir oan ta to skrjuwen:
Dat Mine hwet to keken wie,
Do 't se oansiik soms fen fryers hie.
  En einlings en ten leste
  Liet elk hjar stiltsjes reste.

En do 't se op heger jierren kaem
  Wier se ek net mear to brûken.
As do soms ien it ûndernaem
  En sette ljeafdefûken,
Dy staette fry ûnseaft de noas.
Hwent o! den wier de aldfaem sa boas.
  Hia woe hast ljeaver stjerre
  As der mear praet fen hearre.

(*) Seauske rîksdaelders fen ƒ 2.60, dy 't for in tritich jier yet gongber wieren.

Hjar jongste sistersdochter, Trìn,
  In fanke sûnder alden,
Dy kaem to wenjen by hjar ìn,
  Om selskip hjar to halden.
Howol dy 't hearlik by hjar hie,
Hja libbe as se ìn in kloaster wie.
  Foaral gjin fryerye
  Woe moaike fen hjar lye.

En 't wier sa 'n göl en aerdich bern.
  Sa kreas en moai fen hölle,
Dat kaem men sökken mear to sjen,
  Den stellich wier net fölle.
Mar och! dy skat, hwet holp er hjar?
't Wier moaike strange wille mar
  Gjin winst der mei to drjuwen.
  Hwent Trìn hie faem to bljuwen.

't Allenne libjen doocht oars net,
  Stiet ìn 'e Skrift to lêsen.
Mar sökke wirden skìnden net
  For Nìnke skrjuwn to wêsen.
Howol se in hert as oaren hie
En lang net opföld wier mei strie,
  Hja hoefde om jonkheidsflinken,
  Sei moaike, net to tinken.

Mar hwet men ken of ûtfûn het,
  In middel ût to finen
Dat ljeafde smoart, dat slaget net.
  In kat lit earder 't slinen,
As dat hjar ljeafde twinge lit.
Ek Nìnke fielde skielik dit.
  Foaral do 't hja for 't herte
  De rjuchte Josef mette.

In feantsjers soan fen Sigerswald
  Kaem efkes hjar to sprekken.
En moaike, sa bitoeft as ald,
  Hie 't skielik în 'e rekken
It fanke wier deselde n't mear.
Mar 't wier hjar net în ienen klear
  Hwet der krekt efter stike,
  Dat scoe hjar letter blike.

Hja seach dy feantsjer snein op snein
  Wol sitten în 'e tsjerke.
Hja tocht, dy swalket gans in ein!
  Ek koe se al gau hwet merke,
Om 't hy sa ticht by Nînke siet
En de eagen op hjar falle liet,
  Wils 't Nînke ek luorke en kipe.
  Do koe se 't spil bigripe.

En kamen se ût de tsjerke wei,
  Den seach ek moaike yette,
Den roan dy fint oan Trîn sa nei,
  It mocht wol skande hjitte.
En do 't se 's op in sneintejûn
In brief în Nînke bûse fûn,
  Doe koe se 't net mear hirde.
  De faem moast heuvle wirde.

Hja praette oars nearne n't mei hjar oer,
  As oer de wask en 't nayen.
Oer de itensiedery en 't fjûr,
  Oer himmeljen en klayen.
Hwer 't guod goekeapst to kryen wie,
Hwet lek en brek de tsjinstfaem hie;
  Ho 't Nînke sökke sletten
  Torjuchte hie to setten.

Mar nou wier 't: »Hark ris efkes, Trîn!
'k Mat efkes dy hwet sidse.
Dou litst dîn eare, nei 'k bifîn,
Al gans in bîtsje lidse.
Ik sjuch wol, dat dy lange fint
Dy jimmer sneins op side rent.
En dou tinkst om sîn streken
Mear as om doomnys preken.

»'k Hab în dîn bûse in brjifke fûn,
Der jowt er în to kennen,
Hy komt wol gau ris op in jûn
Tröch de efterdoar hjir binnen.
As 'k dat nou sels net lêsen hie,
Noait leaude 'k dat it wierheid wie.
Mar nou ken 'k wol fornimme
't Is hast al klear mei jimme.

»Wost antwird jaen op sîn geskrjuw,
Den sids ik kort en bondich:
Dou skrjuwst him ou, — of dîn forbljuw
Dat wirdt hjir heel kortstûnich.
Dou skîtfenîn fen twyntich jier!
Ho komst der by, om dy sa fier
Mei manljue în to litten?
En bûten moaike witten."—

»Och moaike!" — »Swy! 'k forstean gjin wird.
Dou hest my nidich makke.
Oan 't skrjuwen maste en ek mar hird,
En oars: dîn spillen pakke.
Dou skrjuwst dy fint mar goed brutael
Datst ophaldst mei dat sleau gemael.
En wol er dat net leaue,
Den scil 'k him sels ris skrjuwe."

»Mar moaike!" — »Gjin gesanger mear!
  Dou hest it sels to witten.
Dou skrjuwste of makkest gau dy klear
  Om moaike to forlitten.
Dou kenst it kostlik by my ha,
Ik skik dy graech fen alles ta,
  Mar den hést noait to tinken
  Om sökke gekke flinken.

»Do 't ik yet in dy jierren wie
  Dat manljue my oanseagen,
Den seach ik stiif foardel of hie
  Op oars hwet gau mîn eagen,
En praette er ien fen ljeafde en min,
Den waerd ik nidich as in spin
  En jowch him stroefe reden,
  Sa liet my elk mei freden.

»En scoe 't nou dy, by ljochtskîn dei
  As sedich faem bitamje
En ren sa 'n fint op strjitte nei?
  My tocht, dou scoest dy skamje.
Mar né, dou jowst net om dîn ear.
Dus siikje penne en inket klear!
  Gjin stimen scil dy bate.
  'k Wol ek net langer prate." —

En Ninke, wils 't se skriemde, die
  Mar hwét se n't litte doarste.
En moaike, dy 't mar by hjar stie,
  Sei hwet se skrjruwe moaste.
Dy brief der kamen wirden in
Fol bitterheid en fûl fenîn.
  En moaike sorge tige
  Dat Mient dy skielik krige.

Hy lies dy brief mei mei greate smert.
Mar 't wie hast net to leauen,
Dat Nînke mei hjar fölle hert
In steat wier sa to skrjuwen.
Hy tocht al gau: Dy alde test
Het stellich der mei efter west.
Mar wol 'k mîn doel bireitse,
'k Mat frjûnskip mei hjar meitse.

Hy teach de drîste skuon ris oan
Om moaike to fortalen.
Hy kaem der op in sneintomoarn
En sei hjar sûnder dralen,
Dat hy bistek op Nînke hie
En hja him ek genegen wie;
Hwerom hy graech bigearde
Dat moaike dat net kearde.

Mar praette er al sa moai 't er koe
Oer lan en feantsjeryen,
De aldfaem, dy 't nauliks harkje woe,
Wier oer gjin strie to kryen.
Hja sei mar: »Nînke het my sein,
Hja makket oan dat spil in ein,
Wol neat mear fen dy witte,
Dus mast hjar reste litte."

Hy gîng. — In dei of fiif forrent.
Der hearre hja 't geruchte,
Dat Mient is ût sîn alders went
En ût de Walden fluchte.
Hy waerd der op in moarntiid mist.
Der waerd al socht, mar nimmen wist
Hwer earne er keard of tein wie,
Om 't hy gjin ien hwet sein hie.

En Nînke, dy siet dei oan dei
  To suchtsjen en to kliemen.
Hjar moaye reade kleur waerd wei,
  Tröch 't al to fölle skriemen.
't Wier moaike siker slim enôch,
It griisde hjar; hwent hja hie doch
  De skild fen Nînke lyen,
  Dat wier net oars to kryen.

Hwent sjuch: for treddeis koarts of jicht,
  For kramp of oare pine
Ken immen somtiids yet al licht
  Ris goede middels fine.
Mar for sa 'n kwale as Nînke hie,
Is stellich oars gjin help en rie
  In 't wralds-apteek foar hannen
  As trouen of to brannen.

Mar in dy tiid sa bang en near
  Do slagge 't mar ris tige,
Dat moaike for in inkle kear
  In ûtfenhûser krige.
Dy kaem der op in jûntiid oan.
It wier hjar aldste sisterssoan,
  Dy 't as aldfynt allenne
  In 't stille Frjentsjer wenne.

Hy wier al oer de fjirtich jier.
  Hy stie hwet skeef op skonken.
Den hied er slûk en stîklich hier.
  Sîn swarte tosken blonken,
By alle wirden, dy 't er sei,
Him ûndr'e tsjûkke lippen wei.
  Sîn noas wier read en splîtrich,
  Sîn lûd wier skril en krîtrich.

Hja hie 'm net sjoen în lange tiid.
  Hwer 't neef sîn dagen tröchbrocht
Dat wist se net. Dus wier se bliid
  Dat neef hjar wer ris opsocht.
Hy hjitte krekt lîk as hjar heit.
Dat wie 'n bysûndere aerdichheid
  Dy 't moaike tige hage.
  Der mocht er röm op drage.

Hy sei: »Ik wist er niks mear fan
  Waer 't muike nou ferkeerde,
Totdat 'k onlangs in reisber man
  Te Hallingen trappeerde.
Daer sat ik în 'e herberg bei.
En die jongfaint fertelde mei
  Dat jou ferskeidne jaren
  Hier al woonachtich waren.

»Doe docht ik: nou, ik wude doch
  Noch wel es bei hor wese.
Wei alle beide leve noch.
  As we in de krante lese,
Dan sien we er menich foorbeld fan,
Hoe gau 't berjedden wese kan.
  Do docht ik: niet meer seure!
  Et mut mar gau gebeure." —

»Jawol! it döcht my great plesier
  Dat neef him sa biredte.
Jy scille tink 'k — it is sa fier! —
  Jo hwet nei bljuwen sette.
Wy libje er altiid stil nei ta.
Den wol men wol ris immen ha.
  En Nînke is krekt hwet trurich.
  Licht wirdt dy den wer fleurich."

Fan Nînke hor swaermoedichheid
  Skeen ok die fint to weten.
Te minsten hjet i mei al seid
  Se kreech bikans gien eten."—
»Ho hiet dy fynt?" sei Nînke do,
Omdat se n't langer swye koe.
  »Hwer earne wie 'r fen denne?
  Ho scoed er ûs sa kenne?"

»Hei hjet fan jimme in boel forteld.
  Hei kwaem wel feul în Drachten.
Nou had i 'm op én skip besteld,
  Dat lag op wînd te wachten.
Hei swabbert nou de sé al ron.
Maer weetsje wat ik merke kon?
  't Waer of 't him wat mekeerde,
  Dat hîm inkòmmedeerde."

»O fy!" sei Nînke en suchte swier.
  'k Scil noait fen Mient wer hearre.
Hy mat nou swalkje hein en fier
  En licht op sé wol stjerre!"—
Der knikt de neef fen Frjentsjer fîn.
En moaike hie gjin erch der în,
  Mar Nînke dy bidarre
  En liet it suchtsjen farre.

De Sigerswaldster feantsjerssoan
  Op reis nei fiere lannen:
Dat nys stie moaike danich oan.
  Hja wreau hjar în 'e hannen.
Hja tocht: nou is er ût 'e reek.
Wier 't fanke fry hwet fen 'e streek,
  Hja mat him doch forjitte,
  Dat ken se nou den witte.

En 't like wrîchtich dat de faem
Hjar dalik der nei sette,
Omdat se în ienen sa bikaem,
Krekt as der neat hjar lette.
Hja lake en praette dat 't hwet die,
En wier mar der 't neef Willem wie.
Woe hy ris earne hinne,
Hja liet him selde allenne.

Sa gîng der rûm in wike wei,
Hwet moast do moeike hearre?
Do sieten ienkear op in dei
Hjar neef en hja togjerre.
Do sei er: »Muike, mjet fetsoen
Mut ik je wel in foarstel doen.
Der knelt my wat fan binnen,
Dat niet is t' overwinnen.''—

»Fy neef! dat rekket my doch net?''—
»Né muike. fui! wat skeelt je?
Ik hjew mîn sin op Nînke sjet,
Dat is so 'n aerdich beeldsje.
En wat ik muike frage sûd:
As muike dat nou toestaen wûd,
Dan suden Nînke en ikke
't Wel mjet mekander skikke.''—

»Mar Willem neef, hwet skeelt jo nou?
Of ben je n't by jou sinnen?
Hwet tinkt sa 'n alde knaep as jo
Mei Nînke to bigjinnen?
Ik ried jo neef, bisiikje 't oars.
Hja stjit jo stellich foar de noas.
Ik scoe dy moeite sparje,
En for dy blaem my warje.

»Né muike, sacht wat! hou je stil!
 Jou sien te feul beswaren.
Ik hoop, as muike 't leye wil,
 Mjet Ninke 't wel te klaren.
As muike er niks op teugen hjet,
Dan waech ik op 'e meid in sjet.
 En wûd se mei ferballe,
 Dan su 't mei teugenfalle.

»Sei kan et hearlik hje bei mei.
 Want muike mut mar djenke,
Ik sit der nog al aerdich bei.
 Dat sal hor teugenblinke.
Ik had in omke an faders kant,
Die hadde frei wat eigen land.
 Die is fan 't winter sturven,
 En ik hjew alles urven."—

»Welnou, ik hab der frede mei.
 Ken jy de faem bilêse,
It scoe, — al sorge 'k by hjar wei,
 My rjucht plesierich wêse.
'k Bitroude graech oan jo hjar ta.
Hja mat in goede liedsman ha.
 Ken jy der hjar ta krye,
 Nou, den mei ik it lye."—

»Ik tank jo, jiffer! tûsen kear!"—
 Hea! ken je ûs tael nou sprekke?
Hea sei! jy ben de selde n't mear.
 Wol je ûs de de gek oanstekke?"—
»Né, siker net! ik tankje jo!
Ik ha jou earlik tawird nou.
 'k Ben net jou neef fen Frjentsjer,
 Mar ik ben Mient de feantsjer."

Sîn slûk bosk hier dat foel him ou
  En helder waerd sîn stemme.
Sîn noas, sa pûklich en sa grou,
  Koe 'r fen de hölle nimme.
Sîn krûmme skonken waerden rjucht.
En moaike wit net hwet se sjucht.
  Dy stîve stramplige alde
  Is mient fen Sigerswalde.

It menske wie sa fen hjar stik
  Hja moast hwet Hoffman drinke.
Doch liet se hjar, nei de earste skrik,
  In Miente earmen sinke.
En do 't se wer by 't sintrum kaem
En alles op 't forkiesliksť naem,
  Do waerd der mar bisletten
  It houlik tröch to setten.

Jawis! it paed der ljeafde leit
  Faek hultrich en mei böchten.
En mannich greate swjirrichheid
  Wirdt der aloan bifochten.
Mar ho 't ek renne mei of giet,
En hwet der în 'e wei ek stiet,
  Men het it fest to leauen;
  It ein is altiid: *trouen!*



## Hear Ego.

Net lang nei Adams tiid, do libbe
  Der earne in man, dy 't Ego hiet.
Dy like oan Satan wol bisibbe,
  Hwent elk en ien wie 'r ta fortriet.
Gjinien mocht graech dy kerel lye.
  Hy wier permantich as in pau.
Sîn libbensdoel wier: krye! krye!
  Sîn leus wier: goarje! bît en klau!

Hy sei, — en dat moast elk bigripe, —
  Ik ben de master fen de wrald.
'k Scil elk op 't libben gean en knipe,
  Dy 't dat net rjucht en wetlik haldt.
For my het God disse ierde makke,
  Dus hwet my oanstiet mat ik ha
Fry doar ik alles binnen pakke;
  Hwent alles, alles komt my ta."

Hy winske 'm tûsnen warbre mannen,
  Om mei geweld fen fjûr en swird
It masterskip oer alle lannen
  For fest to kryen, gau en hird.
Mar legers koed er net bikomme.
  Do naem er list en skelmery
To baet, en spile den de frömme,
  Sa kaem er fölle ljue foarby.

De fûgler, rînsk mei re ade beyen,
Is dat ût goederjowskens net,
Mar om de fûgels wreed to deyen,
Sa gau 't er se în sîn netten het.
Sa lokke, mei sîn listich flayen,
Hear Ego goede froede ljue
In 't net, om gled hjar ût to klayen
En sels to libjen sa 't er woe.

En as se klagen, as se kibben,
Hy telde 't net. Sîn miening wie
Dat om him alle menske libben,
Dat elk for him to skreppen hie.
Sa woed er nei gjin ien him skikke,
Sa brûkte er for sîn plannen elts.
En doarst der ien fen frjûnskip kikke,
Den lake er spitich în himsels.

De ljeafde, der 't faek eale sielen,
By libbenswille en rougeklei,
Sa 'n oanhald en sa 'n treast în fiele:
Hear Ego hie de gek der mei.
Him moast de ljeafde winst oandrage.
Hy naem saun frouljue him allîk.
Sa waerd er einlings, heech bidage,
Oan bern en ierdske skatten rîk.

En do 't er einlings lai op 't stjerren, —
Hy bleau oan 't lest ta by sîn stik. —
Do sei er: »Bern! sorgje allegjerre
Mar altiid for jimme eigen *ik*.
Lit oaren mar om oaren tinke
En elkoar helpe! — 't jowt gjin bean.
Ha jimme 't goed: de wrald mei sinke;
't Komt jimme n't oan 'e kalde klean."—

Sîn jonges seyen: »Heit wy swarre,
  Wy scille jo gjin skande oandwaen,
Mar krekt allîk as jy ûs warre,
  En altiid nimme, nimmer jaen."—
Hear Ego knikte, slûtte de eagen,
  Sei »amen!" Do wier 't mei him dien.
De dokters, dy 't sîn lîk beseagen,
  Bifûnen în him 't hert fen stien.

Hwet în sîn kasten en sîn kisten
  Bifûn waerd naem de neiteam wei;
Dy 't nei hjar heit nou Egoïsten
  Neamd waerden, en ont hjoed de dei
Sa hjitte. Hwa scoe hjar net kenne?
  Hwa het fen hjar gjin lest en skea?
Hja reisgen ommers rûnom hinne
  En broue oeral in bulte kwea.

Ja, haetsje mei men se en forachtsje.
  Wy libje mei en for elkoar.
De brave man dy scil him wachtsje
  For elk dy 't mei hjar halde doar.
Hy helpt safier sîn kreften rikke,
  Nimt deel în oarljues wille en rou,
Wol graech him nei de mensken skikke,
  En bljuwt oan ljeafde en frjûnskip trou.
  *Nei Langbein.*



## De Skearders-jonge.

—

In freamde hear mei 'n wite jas,
  In broek mei bûnte ruten,
En op 'e side in learen tas
  En learsen om 'e kûten.
  Dy kaem, in wike of hwet forlîn,
  To Nullegea de herberge în.
Hy makke in wûnder freamd geswai,
Mei lûd geswets en gans lawai.

Hy sei: »Ik sit hwet tsjûk în 't bird.
  Ken 'k hjir my skeare litte?
To sidsen: dat 't gjin fillen wirdt.
  Den lit ik 't ljeaver sitte,
  Omdat 'k hwet heel kliensearich ben.
  Hja skeare în dorpen meastal min."—
»Nou," sei kastlein, »wes net în noed,
Mînhear, ûs skearbaes döcht it goed."

Nou, op bifel den fen mînhear
  Kaem Jellebaes der binnen.
»Nou, biste for dîn handwirk klear?
  Oars hoefst net to bigjinnen.
  Mar kenst my skeare sûnder bloed,
  Den kryst in gûne; is dat net goed?
En ast my snyste, dat 's dîn dead.
In dit pistol sit krûd en lead."

Baes Jelle krige al einefel.
  Mînhear seach as 'in bölle
En lei 't pistol foart by him del.
  Dat hind're baes tofölle.'
  Hy sei: »'t Gefaer is my to great,
  Ik stel der my mar net oan bleat."—
— »Stjûr den jou jonge!" sei kastlein.
»Ik leau dy is net gau forslein."

Dy groue jonge kaem dermei.
  Mînhear wer beare en bromme;
Mar Olfert hie de gek der mei,
  Dy doarst wol by him komme.
  »Ast goed my skearste," sei mînhear,
  »Den leit der 'n gûne for dy klear.
Mar snyst my în mîn fel! pas op!
Den sjiet ik daelk dy foar de kop."—

»Dat 's best" sei Olfert," dy 't der neat
  Fen skrilde noch ûntstelde.
Hy sjippet handich în en skeart,
  En bljuwt alhiel de selde.
  Sjen der, mînhear! hwet tinkt je 'r fen?
  Sids, ben jy nou net gled om 't kin?
Bisjuch jo foar de spegel mar;
Den leau 'k, dat ik in gûne bar."

»Ja," sei mînhear, »hjir is dîn lean.
  Dîn baes forskrikte gauer
As dou. Hy doarst it net bistean,
  En helle dy mar ljeaver.
  Dou tochtst licht dat it gekheid wie
  En dàt ik dy wol sparre hie.
Mar hiest my snyd, leau dat mar fest,
Den hiest nou al nei gichem west."—

»Jawol, dat wier jou fest beslût,
  Dat hie 'k wol in 'e rekken.
Mar ik wier efkes jo foarût,
  Dertröch hie 'k rûm to sprekken.
  Ik tocht: as ik him efkes sny,
  Dat scil ik earder sjen as hy.
En ear 't er my 't pistol ta haldt
Helje ik him 't skearmes tröch de strôt."—

»Dy dîvel hael! hiest dat în 't sin?"
  Sei do mînhear en skrille.
Hy waerd er wît as sûpe fen.
  »Ei kom, wier dat dîn wille?
  Der hie 'k fordeald gjin tinken om.
  Dou likest fry hwet lomp en dom,
Mar biste 't net, dat merk ik, hear!
My skearste, as ik it wit, net wer."—

---

# In Dei fen Pleisier.

—

To Gritsebûrren bistie foar jierren in rûntsje. Dat wier in selskip fen in pear of acht troude ljue; meast allegjerre guods, dy 't sa wolsteld net wieren, dat se mar mei 't jild omsmite koene, mar ek sa earm net of hja koene wol ris in gûne mannich for ljeafhabbery ûtjaen. Dy mensken kamen în 't winterhealjier alle sneintojûnen by 'n oar te jûnpraten, den by de iene en den hy de oare: elk sîn bar. Den dronken se earst in slokje en den krigen se koffi mei in bît koeke. Den waerd der ris in moai stikje foarlêsen of in grapke forteld, en twisken beiden it nys fen de dei, de staetkinde en de ierappelsnegosie oereide. Hja hiene by dat selskip ek in wet. Dy lei de leden op om boete to biteljen for weibljuwen to let kommen en mear oare dingen. Dy wet waerd wol gau ris oertredden, soms mei opset sin en ek faek tsjin 't sin fen de leden dy 't oerkaem. Sa krigen se în sa 'n healjier aerdich hwet în 'e pot. Dy pot, of ljeaver 't jild dat der în kaem, waerd brûkt om der în 'e simmer mei 'n oar in dei for ût to riden to gean.

Sûnder just oansteld of stimd to wêsen, wier Sikke Stoffelsma sahwet de baes en bistjûrder fen dat spil. Foarearst omdat er fierwei de rîkste wier fen de hele boel. To twaden omdat er tige 't wird dwaen koe en 't soms sa brîk ûtstelle, dat men yen stikken laitse moast. Hy hie in great boer west, mar do 't sîn ienichste soan troude hied er dy op 'e pleats set. Do wier er sels în 'e bûrren gien to wenjen. Der molk er in stik of fjouer ky for tiidkirting. Sikke wier fen neat ta eat komd, sa 't men dat seit: Sîn alden hiene him gjin kaptael neilitten, mar mei goed trouen en foardelich buorkjen wier er de man wirden.

Licht kaem 't der wol fen denne, dat er 't wol graech hearre mocht as er, în freamdte kommende, ris mînhear neamd waerd. Om der sels hwet mei op to arbeidsjen klaide er him ek altiid sahwet hearich, of ljeaver twisken 't boerige en 't hearige în. Sîn dorpsljue neamden him net fen mînhear. Net ût minachting, mar hja koene him fen jongs op. Hy wier fen in ienfaldige kom-ou; den wol 't »mînhear'' sidsen în eigen dorp net best. Hy wier oars tige frjûnlik en fôldedich. It sprekwird: *Die van niets komt tot iets is allemans verdriet,*" wier op him net tapaslik.

It barde ris dat it Gritsebûrster rûndsje wer de leste winterjûnsby-ienkomste hie. Den wier 't altiid de tiid om de pot nei to sjen. It wier eigentlik gjin pot, mar in trompke dat op 't slot siet, mei in skreef în 't lid, der 't men 't jild tröch falle litte koene. Dat trompke waerd den ek wer iepene în 't bywêsen fen alle leden. It jild waerd teld, en der wier by kas fjouerend-sauntich gûne.

»Dat is krekt twakear safölle as de helte,'' sei Sikke Stoffelsma.

Der waerd danich om lake.

Do gîng er opstean; hy die 't jild allegjerre în sîn bûse en rattele 't der tige tröch elkoar. Do sei er: »Ik wol 't yet ris oertelle, dat is niis net goed tagien, leau 'k."—

»Sjen der!'' sei er, do 't tellen dien wier," jimme ha jimme niis forteld. As der gjin fjouererdnjuggentich gûne is înpleats fen fjouerendsauntich, den wol ik strak op 'e kop nei hûs renne.''

»Ja, ja, wy sjugge 't wol, Stoffelsma,'' sei in oar. »Der benne nou acht rîksdaelders mear as niis. Lit it sa mar hjitte dat wy ûs forteld ha. 't Is better sa as oars om.''

Do sette Sikke in tronje krekt as er ien fen de fiif miste, om to bearen dat er der neat fen bigriep. Lîkwol sorge er wol dat elk it opmerke koe, dat hy der acht rîksdaelders by dien hie.

Nou for dat by 'n oar garre somke scoe den wer in pleisierreis dien wirde. Mar sechstsien mensken koene for fjouer-

endnjuggentich gûne net fòlle krûmme sprongen meitse, sa wiis wieren se allegjerre wol.

»Hwent,'' sei mînhear Stoffelsma, »der is yet ien ding dat ik net bigrîp. Dat is dit. Elk en ien, sels ta dominy ta, forklearret, dat man en wiif ien benne, en doch matte se, oeral hwer 't se komme, for twa bitelje. Derom tinkt my, mat elk der yet mar in bîtsje by passe.''

Der wier nimmen tsjin.

Hwer 't se hinne scoene? Dat hiene se in 'e forroane winter wol fîftich kear bipraet. Hja hiene de foarige kear de Walden tröch west. Nou wier 't plan, hja scoene nei Harns om de greate ingelske stoomboat to sjen. Den scoene se de moarns seis ûre foart. Den scoene se tröch Leauerd nei Marssum, en der thédrinke. »De kastlein fen Marssum is in goede kinde fen my,'' sei Stoffelsma. »Der ha 'k foar n jier twa ris în 'e nacht oan 'e doar stien to klopjen. Do reinde 't dat it easde; de kastlein hie 't ljocht op, mar hy spile dove Japik. Ik kaem net în 'e hûs. Derom wol 'k him nou wer biginstigje. Foaral ek omdat dat gaedlikst for ûs ûtkomt.''

Fen Marssum ou scoene se ride op Bitgummûnle. Der fen denne op Sint Anne en Sint Japik. Sa fjirder de Bjirmen tröch nei Harns.

Stoffelsma sìn soan wenne sahwet in ketier bûten 't dorp, oan 'e rîdwei nei Leauerd ta. Der scoene se in kapwein mei twa hînsders fen ha. Den scoene se ek yet in fûrmanswein fen Leauerd komme litte. Dat waerd allegjerre tige bepraet en bisteld.

»De moarns seis ûre,'' sei Stoffelman, »mat elk sûnder menkearen by mîn soan op 't hiem wêse. As der den yet guods misse, scille wy mar tinke, dat dy net mei wolle of kenne. Hwent it sprekt fensels, wy kenne net wachtsje en omdrammelje, en ek nèt nei elkoar ta renne to freegjen: »Benn' jim hast klear?'' en: »Komme jim hast?'' — Elk mat op him sels passe, den wirdt der gjinien wei.''

Dat moasten se him allegjerre tastemme. Hja scoene ek allegjerre wol goed enoch sorgje dat se flink op 'e tiid klear wieren.

Ta de leden fen dat rûndsje hearden ek de Gritsebûrster ûndermaster Pîlger Inketpot mei sîn wiif. — In ûndermaster mei in wiif, — dat wier în dy dagen fölle greater seldsumheid as nou. Hwent it wier în de tiid do 't dy hearen yet net mei de gemeentebistjûrren spîlje koene fen »skjipke, skjipke, sködsje dy!" — lîk as se nou bigjinne to dwaen. Hja hiene do meast to lîtse traktementen om in eigen hûshalding to habben. Mar master Pîlger Inketpot wier, as 't der op oan kaem, der net slimst oan ta. Do 't er as fynt to Gritsebûrren ûndermaster waerd kaem er în 'e kost by in widdou dy 't in winkel hie. — En do troude er mei dy widdou? — Né! — Dy widdou hie foarearst in knappe dochter în 'e hûs. To twaden hie se in goed bistean mei hjar winkel. To tredden hie se in fjirdepart în in goede boupleats. To fjirden krigen master en Doaitske sin oan elkoar. Ta fîften kaem der trouen fen. De jonge ljue bleauen by de aldfrou ûnder ien dak wenjen, mits în in aparte keamer.

De dei kaem dat se ût to pleisierjen scoene. Dy jonge ljue scoene ek mei. De jûns to foaren lai Doaitske de moaye klean allegjerre ré en sette de waskery klear. Dyselde jûns let brocht de skuonmakers-jonge yet in pear nye gledde learsen. Der hie master yet al hwet om în 'e mît sitten; do 't dy der wieren, stie alles flink foar elkoar. Hja gîngen op bed mei 't stellich foarnimmen om de oare moarns healwei fjoueren op to stean.

»As jy der moarnier sa bytiid ût kome kenne," sei Doaitske, do 't se lidsen gîngen, »den falt it my net ou. Jy benne sa 'n earste sliepmûtse. Moarns by 't skoalletiid it brea der tröch, dat spant soms danich. Ik fûn lesten in skoalboekje, der stie în ho hearlik en nuttich it wier moarns bytiid op to stean en bûten doar to wêsen. Ik tochte, dat benne moaye ûnderwîsers: hja printsje de bern în hwet se sels net wolle."

»Kom, hwet gejeusel is dat nou?" sei master. »Lit ûs mar sliepe. Oars giet it to minsten forkeard."

»Ik leau dat 'k net sliepe ken," sei hja. »'k Ha 't al tofölle mei ûs reis to dwaen. O fy! as wy ris to let kamen.

Master grommelde der al wer hwet tsjin. Mar mei gauens waerden se alle beide stil.

De oare moarns kaem it deiljocht sa gau net tröch de skreven fen de blinen kîpjen om de pedagogiske hûsgoden Nieuwold en Visser, dy 't în list en gles oan 'e mûrre hingen, to biskinen, — of Doaitske stiek de hölle tröch de gerdinen. »Master,'' sei se, »'t is healwei fjoueren.''

It antwird dat se krige wier gjin forsteanbere tael. Master lai yet în 'e dölle joris.

»Kom Pîlger, komme jy der nou ek ou? It is tiid. De klok het al ketier foar fjoueren slein.''

»Nou, dat is ommers forgees to ier,'' sei master, wîls 't er him ûtriek. »Wy kenne yet wol in ûre sliepe.''

»Och hea! den forsliepe wy ûs. To gau, der mar ût!''

»Forsliepe, dat het gjin gefaer. Ik bljuw yet hwet lidsen,'' sei master, krekt sa grommelich en binnensmûle as sökken altiid, dy 't men ût it bed prate wol as se hjar nocht yet net ha.

»Ei to Pîlger! set jo der nou for ienkear tröch.''

»Ei ju! dou hest altiid sorch datst net ear enoch komste.'

»En dou komst altiid to let.''

»'t Ken my neat skele hwetst eamelste. Ik wol yet in ûrke lidse.''

Master draide 't wiif de rech ta. Dat wier 't plesierich bigjin fen de plesierige dei.

Doaitske lîkwol sprong fen 't bed en die de blinen iepen. Der kaem hjar in moaye sinneskîn tomjitte; it wier alderkostlikst waer. Doaitske bigûn hjar to klayen. Do 't de klok healwei fîven slôech gîng se wer nei 't bed. Master hie de sliep wer moai beet.

»Kom master, nou mast der ek gau ou komme. Ik ben hast al klear.''

»As wy ût scille,'' sei master, »is 't krekt ast dou gek biste. Ho let is 't?''

»Healwei fîven.''

»Den ken 'k forgees yet in healûre lidsen bljuwe. Ik ken my mei glans în in healûre klaye. As 'k it begrip în in ketier wol."

»Nou, it is den ek akelik! dat hald ik ût. Mat it den op 't alderuterst weage wirde? Hwet ken dy dat iene healûre nou helpe?"

»Dat ken allegjerre neat skele. Hald mar op fen jeuseljen."

Doaitske krige de trekpot, dy 't föl kald wetter wier. Dy halde se him boppe de hölle en sei: »Pilger as 't nou net fluch komste bijiet ik dy mei kald wetter."

»Hab dat hert net în 'e hûd, sids ik dy. Den wol 'k alhiel end al net, der kenst grif op oan."

»Bljuw den lidsen, dwerskop!" sei Doaitske. Hja waerd lilk en moeilik tagelik. De wetterlanners kamen hjar oer. »Ik scil dy net wer röppe, hear! Ast dou net op 'e tiid klear biste gean 'k allenne foart."

»Goe reis, Doaitske!" sei master, en hy krûpte nochlik wer ûnder de tekkens.

Mar Doaitske ûnthalde hjar drîgement net lang. Hja stie mei gauens al wer foar 't bed. »Nou is 't den fiif ûre, master, nou is der gjin praten mear tsjin. Hawar, hjir benne dîn hoasen!"

Mei alle moai praten krige se him einlings ût it bed.

»Och hea, hwet sjuchst readeagich," sei er. »Ik leau datst al skriemd heste. Ik woe dy wîser ha."

Doaitske halde hjar stil en tochte: nei rein komt sinneskîn.

»Ik hoopje," sei se, »dat ûs lîtse Fokje hjar hjoed mar hwet nochlik oanstelt; oars kriget mem der sa 'n spil mei. Hja het der net fölle nocht oan om op 't lîtst fanke to passen. 't Foel my yet al ta, dat se 't sa flot wei oannaem."

»Dat is ek al hwet!" sei master, »om for ien dei dat bern by hjar to nimmen. En dat yet ek in bernsbern, dat nei hjar neamd is en allegjerre. Hja döcht der al net tofölle oan nei 't hjar barre mei."

Sa grommele master yet al mear. Hy makke hwet praetsjes,

dat sîn oerhimd net goed stritsen wier; mar hwet er fjirder kaem mei klayen, hwet er notiger waerd. Einlings wier er klear op 'e learsen nei.

It gouden horlosie, — fen sîn wiifs heit oukomstich, — waerd în 't festjebûse stitsen. De moaye sigarekoker en 't kostlike pîpke waerden op 'e tafel ré lein. Do gîng er op in stoel sitten om de learsen oan to tsjen.

»Mar ho dîvel!" rop master, »hwet het dy skuonmaker în 'e kop skeeld? Dy learsen der ken gjin menske în komme."

»Jonge, jonge! wy matte foart," sei Doaitske.

Master die in fûleindige skuor, mar woan neat. »Helje my de griene sjippe ris."

»Wy ha nen gritsel griene sjippe în 'e hûs. 't Is jister allegjerre skien op gien. Ken 't net mei spaenske?"

»Ik tocht al, it scoe wol wer allegjerre earmoed wêse. Jow mar op! spaenske!"

Master bismarde de learsen fen binnen mei spaenske sjippe; mar 't holp neat. It swit roan him by streken by de hölle del. Hy wier în sîn nye klean ek sa stiif as in doar.

»Och heden! der is gjin rie ta! sei Doaitske. »Wy komme grif to let." De klean barnden hjar hast oan 't liif.

»Hald de bek! rop master, en hy die wer in skuor dat de stoel kreake.

»Kenne jy de alde learsen net oan ha?"

»Ren nei de pomp! Dy benne ommers sa read as jarre, en de flarden hingje der by del."

»'t Is al in ketier foar seisen," suchte Doaitske. »Wy komme to let!'

»Meitse my net breinroer!" rop master. Hy naem in tabakspûde, dy stiek er în 'e bran en treau him în 'e lears. Sa woed er 't lear linich meitse. De keamer kaem fol reek en damp, mar Doaitske doarst der neat fen sidse.

Hy wer oan 't hisen oan 'e lears.

»By 't seis ûre kenne wy der net ienris mear komme, safier is 't nou al hinne," sei Doaitske.

»'t Is dîn eigen bötte skild! Hiest mîn alde learsen jisterjûn hwet pûtst, den hie 'k se wol oan ha kend. Den saide 'k disse dîvelske flarden tröch de glêsen."

»Ik tocht al dat ik de skild wol krye scoe."

»Dy hest ek!" stinde master. Al sîn dagen siet de iene foet în 'e lears.

De klok dy 't oan 'e mûrre hinge sloech seis ûre. Mar dy gîng fiif minuten foar. Doaitske foel flaumoedich op in stoel del. »Hja ride grif foart," sei se.

Master waerd bloedread. Hy esele him dea to 'n ein om de oare lears ek oan to kryen. Dat gîng in bîtsje flotter as de earste. Einlings wier er klear.

»Nou as de dîveker oan 't rennen!" sei master. »Och ougrîslik! hwet knipe my dy learsen!"

»Dat scil wol gau hwet bidarje," sei Doaitske, en roan him' op in sjötteltsje efternei.

»Dat scoe ûnbisköllt dwaen wêse," sei master, »în ienen op 'e klokslach foart to riden, as wy der yet net wieren."

»Ja, mar 't is al hwet oer seisen," sei Doaitske.

Lîkwol hja treaste hjar ek mei de stille hope, dat it selskip wol hwet op hjar wachtsje scoe. Doch koe se 't net litte om yet ris to sidsen: »Och, och! as se mar net foart benne."

»Hald dy nou stil!" sei master, »en oars bljuw 'k hjir stean as in peal; în ienen."

Hja roanen foart. Do 't se in eintsje de dîk ût wieren krigen se, tröch de beammen, dy 't op 'e wal lans stiene, twa rîdtûgen în 't each in ein foar hjar ût. Dy draiden dalik in hoeke om, dat hja se net mear sjen koene.

»Dat scille se wolle wêse," sei Doaitske.

»Der witst neat fen; kom mar mei," sei master. Hy naem hjar în 'e earm en moast hjar omtrent slepe.

Hja kamen by 't boerehûs der 't se wêse moasten. De boerinne stie by de hameye. Hja sei: »Komme jimme der earst oan? Hja benne just foart."

»Dat fîn ik fordömde gemien!" rôp master.

»Nou," sei de boerinne, »hja habbe langer as in ketier op jimme wachte. Do diene se 't hjar net mear oan 'e tiid. Hja tochten dat der hwet ûnder komd wier, dat jimme net mei koene."

»Den benn' wy der ou!" sei master mistreastich.

»Nou, it scoe doch akelik wêse, as wy nou sa mar wer nei hûs moasten." sei Doaitske.

»Wy matte mar sjen, dat wy to Leauerd komme," sei master. »Den litte wy ûs der wei mei in rîdtûgh nei Marssum bringe. Der thédrinke se. De kosten matte se my werom jaen, dat sprekt fen sels. Kom mar mei. Mar och hea! hwet dögge my de poaten sear. 'k Wit wrachtich net, ho 'k to Leauerd komme scil."

»Wieren jy dalik mar fen 't bed komd, do 'k jo de earste kear rôp! sei Doaitske. »Den hie der neat to dwaen west."

Mar master woe sîn wiif gjin gelîk jaen. Hy smiet de skild op 'e learsen en flökte op 'e skuonmaker. Hja roanen lîkwol sa hird as se koene. Omtrent tröchwiet fen swit kamen se to Leauerd oan. By de earste kastlein de beste fregen se, ho 't se goedkeapst nei Marssum komme koene. Dat tröf moai. Dy man moast mei in reau nei de Rîp ta, om hearen en dames to heljen In de hinnereis wier de wein leech; hja koene dus maklik mei nei Marssum ride. In goed Fries het noait gjin ûngelok of hy het der in gelök by.

It siet der sa nochlik în dy wein, dat master, nei safölle înspanning hast net wist ho rûm as er 't hie.

»Nou ha 'k sikerwier al sin oan hwet thé en in bît iten,' sei er. »Hja scille de boel yet net op ha, as wy komme."

Dat tocht sîn wiif ek.

»Dy learsen sitte jo doch echt moai," sei se.

»Ja, mar och heden! ast ris fiele koeste ho 't de tsjennen my pinigje. 'k Wit wrachtich net ho 'k it hjoed de hele dei ûthalde scil. 'k Sjuch der al tsjin oan dat 'k wer ût de wein mat."

Hja stapten to Marssum by do earste herberge ou. De wein ried fierder en hja gîngen der binnen.

»Jy habbe fest in keppeltsje folk hjir boppe sitten, net kastlein?"

»Né, mînhear."

»Net? ! !!"

»Né mînhear! Benn' jy net forbjustere?"

»Benne hjir ek mear herbergen?"

»Op 't oare ein fen de bûrren is yet ien."

»Mar hjir is doch de opreed nei Bitgummûnle. Hwet scoene se den op 't oare ein fen 't dorp dwaen? Ha jy hjir ek twa weinföllen fölk tröch riden sjoen?"

»Ja, dat is al efkes lîn. In boerekapwein en in greate fûrmanswein, mei glêsen oan 'e siden. Dy benne opriden nei Bitgummûnle."

»Dat benne se grif west. Wy matte for de wissichheid yet ris by de oare herberge sjen. Mar 'k wol der nou neat mear fen leaue dat se der benne."

Der waerd nei fornomd en 't kaem al sa ût: der wieren se net. Master easke in romerfol bitter jenever for de skrik.

»Den ha se hjar fest biredt," sei er, »om înpleats op Bitgummûnle to thédrinken. Dat scîl net misse. Hja ha 't ek allegjerre allike mal! Ho fier is Bitgummûnle hjir ou?"

»In ûre geans mînhear."

»Dat ken 'k ûnmogelik birenne mei mîn biknîpte tsjennen. Is hjir ek in reau to kryen?"

»'t Scil wol slim sitte," sei de kastlein. »De hînsders habbe 't allegjerre drök."

»Den matte wy mar werom nei hûs," sei master.

»Dat scoe wol akelik wêse," sei Doaitske.

»Scoene wy den alheel end al net op de iene of de oare menear for jild en goede wirden nei Bitgummûnle brocht wirde kenne, kastlein?"

De faem waerd ûtstjûrd om der ris nei to fornimmen. Hja bleau yet al in poaske wei. Mar do 't se werom kaem wier 't yet it selde: neat gjin gelegendheid to finen.

»Dat is hjir in earmoedich spil, scoe 'k sidse," sei master.

»Jy matte bigripe, kastlein, ho 't wy der komme, dat ken my net malle fölle skele, — as wy der mar komme. Hwent der hinne gean ken 'k net. Dat is în ienen ûtmakke.''

»As jy sa prate,'' sei de kastlein, »den leau 'k yet al dat der ien gelegendheid is. De mûnlerswein fen Bitgummûnle stiet der by de bakker foar de doar. Dy scil dalik wol werom ride. Mar der ken in menske dy 't knap forklaid is, doch net op.''

»Och heden, né! der kenne wy net op,'' suchte Doaitske.

»Der matte wy op,'' sei master, »as de man ûs meinimme wol. As 'k wer renne mat, den gean 'k in oare wei ût; wol to forstean, op nei hûs.''

De mûnlersfynt waerd frege as se mei him ride koene. Nou ja, as mînhear en jiffrou hjar hwet bihelpe woene en him hwet jaen for de moeite, den woe hy hjar wol mei nimme. Dat woene se fen beiden wol, as se mar hwet gau oerkamen. De wein wier net sa fôl mei sekguod, der wier wol rûmte oer for twa mensken. Der waerd in eintsje planke dwers oer op 'e sîdberjen lein. Der kamen in pear fôege kjessens op, en der koene mînhear en jiffrou hjar op delflye. Hja krigen foarou in warskouing dat se der wol hwet om tinke mochten, dat se net wît waerden fen de moalsekken.

Der jötste de boel hinne. De mûnlersfynt op 't foarkret gnîske în 'e fûst. De mensken op 'e bûrren laken oerlûd. Doaitske biskamme hjar ta de tsjennen ût. It siet oars sa heel slim net. It ried wol aerdich, as men mar în oanmerking nimt în hwet omstannichheden ûs ljue wieren. Mar hja sieten just net to grif. Hja krigen ûnderweis al in fôech ûnk. De planke der 't se op sieten snapte mei 't ien ein by de sîdberje del, en mînhear en jiffrou kamen op 'e moalsekken to lanne. Mînhear flökte. Jiffrou kjirme. De mûnlersfynt koe him hast net goed halde fen 't laitsen. Hja waerden gans kjel en hjar klean gans wît, mar oars kaem hjar der neat fen oer. Hja sieten gau wer to plak en pasten op dat it net wer bârde. Sa kamen se bihalden op Bitgummûnle-

Mar gau by de herbergen fornimme, as der ek twa weinföllen folk wieren of west hiene, sa en sa. Nou ja. Der waerden se wîs, dat dy hiene der *west*. Dy ljue hiene der thédronken en dy hiene praten dat se op nei Sint Anne scoene. Mar hja hiene wol in ûre foart west.

— »Den is der gjin helpen mear oan," sei master. »Jow my in bittertsje en mîn wiif in kopfol koffi. Ho let is 't kastlein?"

»Amperoan tsien ûre."

»Ho scille wy nou?" sei Doaitske, en hja seach sa tai.

»Dat ken 'k ek wol freegje," sei master. Hy gîng mei de han oan 'e hölle by de tafel sitten, ta 't fynster ût to sjen. »Hwet kry 'k in stommen pine în 'e kop."

»Dat tocht ik wol," sei Doaitske. »Jy benne safölle drank net wend, sa ier op 'e dei. Mar wy matte ta 'n bislût komme ho 't wy scille. Wy kenne hjir dôch ek net bljuwe."

»Kastlein," sei master, »ho kenne wy geskikst hjir fen denne nei Harns komme? — Den wol 'k mar meitse dat wy to Harns komme," sei er tsjin Doaitske, hwent der fine wy ûs selskip fensels.

»Wel mînhear!" sei de kastlein, »as jy meitse dat jy om alve ûre op 'e Rîp benne, den is der in skip dat nei Harns fart. Mar jy kenne jo hjir wei ek wol mei de wein nei Harns bringe litte.

(It spoar wier do yet net gongber, sa lang is 't al lîn.)

Master sei der neat op, hwent hy hie net fölle jild by him stitsen. Hy hied er op rekkene dat er mei ût de algemiene pot tarre scoe. Do 't de kastlein efkes ta de tapkeamer ût roan, sei master tsjin sîn wiif: »Ha jy ek hwet jild by jo?"

»Dat makket net fölle ût," sei Doaitske. »Der ha 'k sa gau net oan tocht."

»Dou tinkst ek nearne om. Nou, ik hab ek mar in bîtsje mear. Hê! hwet ha 'k in pine în 'e kop."

»Jy habbe hjoed ek yet neat hawn as jenever. Wy meye elk wol in bît iten nimme."

»Iten kenne wy net keapje, den is ûs jild to gau op." En master gîng wer mei de hân oan 'e hölle sitten.

»'k Woe wol graech dat wy mar thûs wieren," kreunde Doaitske en de trjinnen roanen hjar oer.

Master grîpte wer moed. »Wy matte mar meitse dat wy to Harns komme. Der fine wy se grif."

Hja seagen hjar bûsjild beide ris oer. Hja koene sahwet krekt safölle by 'n oar bringe, dat se hjar mei de wein nei Frjentsjer bringe litte koene, en den derwei nei Harns mei 't trekskip farre. Om ien ûre, hie de kastlein sein, foer der in skip fen Frentsjer nei Harns. 't Wier al wer in hele bysûnderheid, dat de kastlein dat allegjerre sa krekt wist. Kastleinen witte sökke dingen tröchgeans sahwet neisten by, mar selden goed.

Nou, den koene se de neimiddeis great twa ûre to Harns wêse. Der moast it den mar op ta. Master hie yet in alde kinde to Frjentsjer wenjen, sei er. As 't net oars koe, den moast er der hwet jild fen liene, tocht him.

It sealle fensels yet al hwet om ear 't se wer op 'e reis kamen. Dat waerd hast healwei toalven. It hînsder wier net haestich en de wei net moai. De fûrman fûn 't goed om ûnderweis in pear kear oan to stekken. Do 't se to Frjentsjer kamen wier 't al oer ienen en 't skip al foart. Do wier 't al wer slim. In *de Prins*, der 't se oustapten om 't it Hanser skip der ek oufoer, easke master wer in bittertsje. Der waerd him sein, dat er fjouer ûre wer in skip nei Harns foer.

Master sei: »Den kenne wy op 't lest ek wol komme as hja al wer foart benne. Wy scille mar nearne mear nei omsjen, as ho 't wy best wer thûs komme kenne. Kastlein, fart der neimiddei yet ek in skip hjir wei nei Leauerd ta?"

»Ja mînhear, om healwei tryen."

»Den matte wy der mar mei."

»Jy hiene hjir ek in goed frjûn," mompele Doaitske, »dy 't jy om hwet jild to lien freegje woene."

»Ja, né, ik wol mar net op 'e skoai om jild. Wy kenne yet wol thûs komme. Hwet ha 'k in pine în 'e kop en hwet dögge my de poaten sear. Dy dîvelske learsen dy dögge 't ûs."

»Ik ben sa larderich as in skîlfisk," sei Doaitske. »Wy moasten in bît iten ha, tocht my."

»Iten mast net oer prate. Dat scille wy jûn dwaen as wy thûs komme."

Doaitske sei neat mear; mar de wetterlanners kamen hjar wer în 'e eagen. Hja hie hjar sa 'n pleisier foarsteld. Hja hie de sé noait sjoen. Dy greate tryemesten, sa heech as husen, en dy engelske stoomboot, sa lang as in boereskûrre, der hie se safölle praet fen heard. En nou roan 't sa ût. De hele dei omtorkje mei de lege mage, en op 't lest yet nei hûs, sûnder in drip pleisier hawn to habben.

De kastlein sei, dat it tiid waerd om nei 't skip to gean. Master gîng oerein, mar koe de iene foet hast net foar de oare krye, sa pîpen him de tsjennen. Mei alle lyen strampele er de sted tröch nei 't plak ta der 't skip oufoer. En sîn wiif sjoksele mistreastich neist him. Hja diene hjar best al om to sorgjen dat de mensken neat oan hjar sjen koene; mar nammers to pînliker wier 't hjar. Hja rekken în 't skip en hja hiene net lang sitten of master sîn dödsigens waerd baes oer sîn pine în 'e hölle en pîpjende tsjennen. Hy foel în 'e sliep. Doaitske wier tofölle fen 't stel om sliepe to kennen. Boppedien moast se 't yet fordrage dat in pear jonge hearen, dy 't ek în 't skip sieten, in hele boel gekke preatsjes tsjin hjar hiene. Op 'e Rîp lai 't skip oan. Master waerd efkes wekker, mar om 't de bûse 't doch net lye woe, dat se efkes în 'e herberge gîngen om hwet to brûken, jowch er him ek mar wer del. Der kamen twa rîdtûgen oer de brêgge roljen en dy halden foar de herberge stil. Dalik hearde men in hele bulte gepraet en gelaits en geskatter, fen 't folk dat der ût kaem. Doaitske seach ris ta 't gleske ût.

»Pîlger, der benn' se!" rop se ût.

Master waerd wekker en sa gau as er bigriep hwet der to

dwaen wier, fleach er ta de roef ût en op 'e wal. Doaitske him efternei.

»O hea! der is master Inketpot?" waerd der röppen.

»En o frede! der is Doaitske ek. Ho komme jimme hjir?"

»Wy habbe de hele dei omsjoud om jimme to siikjen," sei master.

»En wy ha fen 'e moarn in heel skoft nei jimme wachte. Op 't lest tochten wy dat jim net kamen."

»Och, ik koe mîn learsen net oan krye. Dy aep fen in skuonmaker het se my fjirs to lîts makke."

Dy skuonmaker is in bîsfynt!" sei Stoffelsma. »Hy het my in pear makke, — sjuch my dat ris oan!" — En hy skopte sîn iene lears ût, mei sa fölle gewelt, dat er wit ho heech in 'e löft fleach. »Der ken 'k mei al mîn bern en bernsbern wol în."

De frouljue laken hjar slop. Mar tink ris hwet in hertsear for master Inketpot! Sökke rûmme learsen! Hy seach ek net malle mak. De bitterkes mei 't sljipke der böppe op hiene him tîsich makke.

De smite gîng de herberge binnen. — »Och, hwet ha wy in wille hawn!" — »Doaitske, hwet scoene jy in nîget sjoen ha." — »Hwet wier dat in ein skip, dy engelske stoomboat!" — »Mar dy matrosen der op, hwet wieren dat malle smoarge manljue. Ik doarst se net goed oansjen." — »En to Frjentsjer der ha wy dat stjerrespil bisjoen; ho hjit it ek? It plantaerjum." — »Der moasten jy by west ha, master; wy hiene der net fölle bigrîp oer." — »En der ha wy ûs nammen allegjerre in in boekje skrjuwn. Sökke gritsen, net!" — Sa gîng dat mar oan ien tried wei. 't Wier krekt as se 't der op taleyen om master en sîn wiif fen hertsear barste to litten Master sei neat en hy seach as in ûle.

»Honear benne jimme fen Frjentsjer ou riden?" sei Doaitske.

»Om trye ûre. To Frjentsjer ha wy iten; în 'e Falk."

»In herberge dy 't de Falk hjitte benne wy foarby komd, do 't wy nei 't skip gîngen. Den ha jim do fest oan 't miel

sitten, hwent wy ha neat fornomd. Och heden, master, hiene wy efkes earder ris hwet în 'e sted om kuyere, den hiene wy hjar wol fûn."

»Ik koe ommers net renne," sei master tor. »Mar dat is dat; de kosten, dy 'k hjoed makke hab, dy matte my forgoedde wirde."

»Der scille wy moarn oer prate," sei Stoffelsma. »Wy scille hjir strak hwet thé mei 'n oar drinke."

»Thé wol 'k net ha. 'k Ben al flau enoch."

»Nou, drink jy den in flesse wîn."

»Ek net. 'k Hab al sa 'n stommen pine în 'e kop; den kry 'k yette mear. Jimme koene fen 'e moarn ek wol in jonge stjûrd ha, to freegjen as wy mei gîngen. 't Is ûnbisköft, dat hald ik ût."

»Kom, kom, hwer wolle jy nou oer prate?" sei Stoffelsma. 't Wier ommers goed enoch steld dat elk der seis ûre wêse scoe. Mîn soan koe în 't drökst fen 'e moarn sîn tsjinstjonge ek net best misse. Jy meye my yet wol tankber wêse, dat ik 't în 'e hölle krige hab, om fen Frjentsjer ou oer Keimpetille to riden. Hwent oars hiene wy hjir net op 'e Rîp komd. En den hiene jy ûs licht de hele dei net fûn.

»Ik jo tankber wêse?" sei master. »Jawol! ik jo tankber wêse! — Witte jy hwet, mînhear Stoffelsma? Jy piele fölle mei gek-oanstekken, mar den benne jy by my net torjuchte, hear! 't Is jou skild dat wy hjoed sa 'n biroerde dei hawn ha. Jy benne altiid de man dy 't de kat de bel oan bînt en elk mat nei jou pîpen dûnsje. Mar dat döch *ik* net, hear! lang net! Ik hab mîn boeten en alles altiid goed en earlik bitelle. Der komt my in part fen de pot ta."

»Och Pîlger, bigjin nou în 'e goedichheid net to wrokjen," sei Doaitske.

De oare frouljue sussen ek al wakker. Stoffelsma sei net fölle. Hy lei 't ljeafst mei in grap ou. As se mei lilkens tsjin him bigûnen wier hy de man net.

Master jeusele mar oan. De bitterkes walden him în 'e

hölle om; dat wier 't. Hy praette net minder as de tafel leech to ramayen, as se 't hert hiene, dat se thé sette lieten. En Stoffelsma moast him ûnthjitte, dat er de oare moarns sîn oandeel fen 'e pot în klinkende munt barre scoe; earder die master gjin lichten.

Om alle moaite foar to kommen, waerd der bisletten, it thedrinken mar nei to litten, en sa gau as 't koe to meitsen dat se thûs kamen. Master en Doaitske rekken nou mei în 'e wein, en hja waerden fen sommigen fen 't selskip yet efter de reech ûtgniisd.

De jûns om saun en achten stiene de weinen wer by Stoffelsma sîn soan op 't hiem. Master moast do yet in goed ketier gean în sîn benîpte learsen, der holp neat oan. Stoffelsma koe 't net litte om în 't nei hûs gean ûnderweis de lears yet in kear twa út to skoppen; hwent der koed er de frouljue sa danich mei oan 't laitsen krye. Master miende dat dat wier om him to nîtgjen. Hy waerd poer. As se him net tobek keard hiene, den hied er Stoffelsma wol oan flein.

Doaitske hjar mem hie 't lîts famke în 'e riften brocht, en siet op 'e jonge ljue to wachtsjen mei de thé ré. Hja tochte sa: »In pantsjefol thé en in bît iten, dat wol der altiid wol în as immen sa 'n hele dei ût de alde stap west het.''

De jonge ljue kamen thûs en seyen koel: Goen jun!''

»Kom ben jim der wer?'' sei 't ald menske. »Ha jim jimme nou al tige formakke?''

»O, alderougrîslikst!'' sei master. »Noait earder sa.''

Doaitske foel în ienen op 't iten oan en forhelle hjar mem mei korte wirden, ho 't hjar forgien wier.

»Dy Stoffelsma is in biroerde kerel!'' sei master, wîls 't er siet to wirsteljen om sîn learsen ût to kryen. »Mar ik scil 't him yet ris better îndruye'' In ienen sprong er oerein en sei: »Jow my 's in mes!''

»Och hea! hwet wol jy mei in mes?'' sei Doaitske.

»In mes! sids ik, in mes mat 'k ha!''

»Goede ginst, Pîlger! ik scoe mar op bed gean; jy benne nedich to lidsen."

»Dat scil my ris ny dwaen as ik ek in mes ha scil!" — Hy treau sîn wiif ût 'e wei en krige sîn skearmes ût it laed. Doaitske en hjar mem diene beide in ûtrôp fen kjeltme. Hja tochten net oars as dat er der mei op Stoffelsma los woe. Mar hy gîng wer op 'e stoel sitten en snyde mei 't skearmes în ien feech de lears op oan ûnderen ta.

Doaitske hie 't op 'e lippen om to sidsen dat it sûnde en skande wier, sa'n pear gloed nye learsen sa mar stikken to snyen. Mar hja bitocht hjar, dat stilswyen for dit pas better wier.

De oare lears krige fen 't selde lekken in pakje. Do 't master dy ût hie foel der in pompjirke ût. — »Hwet is dat?" — Master krige 't op en lies: »Sikke Stoffelsma."

»O dîvel!" sei master en slôech dy lears tsjin 'e grûn oan dat it klapte. »Nou ha 'k it bigrepen. Dy sleaue skuonmakers-jonge het my Stoffelsma sîn learsen brocht, en dy dîvelske kerel het mines krige. Sa fordomd!"

Hy rekke njunkelîtsen mei 't wiif op bed.

De oare deis wieren se beide yet danich ût 'e liken.

Master sîn wrok tsjin Stoffelsma bisakke al ridlik gau. Hy bitelle de skuonmaker în stilte dy stikken snyde learsen. In 't forfolch woed er fen de hele pleisierreis ljeafst gjin praet mear hearre.

Lêsers, hjir is hwet ût to learen. Foarearst, dat it forkeard is om moarns — as men ût scil — krekt sa lang op bed to lidsen as 't mar efkes lye ken. Oard, dat men nye learsen of skuon de jûns to foaren passe mat, as men de oare deis der mei op 'e reis wol. En tred: dat it pleisier, dat men bûten doar sîket, grach hwet oufalle wol.

East west, thûs best. Lökkich de man dy 't dat by ûnderfining wit.

---

## De Rjuchtbank.

---

It stik, dat 'k nou forhelje wol,
  Is freamde brîk, dat 's wier.
Licht seit men: »'t is fen ljeagens fol." —
  Mar dat rent hwet to fier.
  Net în ûs tiid, net în ûs lan
  Is 't bard, — hald dat mar foar 't forstan.
It giet net oeral krekt allîk,
En 't gîng by alds soms tige brîk.

In Ruslan foel dit grapke foar,
  Dat greate freamde lan.
Twa bruorren wennen neist elkoar;
  Lju fen de boerestan.
  Hja wieren oars al fry gelîk,
  Mar earm wier de iene en de oare rîk.
De rike, in kerel fen »haldfest!"
Hie mei sîn broer in hopen lest.

»Och broer, mîn alderbeste broer,"
  Sa kaem er op in kear,
»It wintert fel en 'k ha gjin fjûr,
  En ek gjin barnhout mear.
  Och, lien my for in amery
  Dîn brune guds, den helje 'k my
Hwet prikken ût it neiste wald.
Mîn wiif en berntsjes benn' sa kald."

»Nou, nim dy guds for diss' kear mei

Hy stiet der op 'e stal.
En pak dy den ek dalik wei!
Ik ken dîn streken al;
Dou biste meast fen alles brek.
Halde ik net meî geweld tobek,
Den wier 'k gau like keal as dou.
Dus, *neat* as 't hînsder krigest nou." —

— »Och broer, den ben ik yet net klear,
As 'k neat as 't hînsder kry.
Och, jaen my yet for disse kear
De beage en 't string der by.
Den ken 'k him foar mîn sleeptrôch slaen,
Om gau mîn saken ou te dwaen.
Dou witste, ik ben oprjucht en goed,
En derom, hab mar neat gjin noed." —

— »Né 't komt der lang net în to stean,
Al eamelst ek in jier.
Ik lit for diss' kear 't hînsder gean,
Mar fen mîn tûgh gjin sier.
As 'k dy mar alles brûke lit,
Is 't ût 'e wei, ear 't ik it wit.
Ik bljuw nou by mîn earste wird,
En derom: pak dy wei, mar hird!"—

Dy earme sei: »wol hy neat jaen,
Dat wreekje 'k de alde knol.
Al ken 'k him foar de trôch net slean
Sa 't heart, — ik red my wol.
Ik bîn him mei de stirt der oan,
De guds is sterk, den ken dat skoan."—
Sa tocht în stilte de earme man,
En gau folbrocht er ek sîn plan.

Dat lûken gîng net malle best,
Sa 't elk bigripe ken.
Earst like 't hwet, mar op it lest
Bisloech it tîge min.
It hînsder stroffele oer in klût
En foel. De hele stirt skuorde ût.
Dat wier in greate ramp, sa wier!
Mar omkoal tilt deroer net swier.

Hy brocht sîn broer dat hînsder wer
En tanke 'm tûsen kear.
Hy sei: »Dat is in hînsder, hear!
Men fint se sa net mear.
Ik hab der tige noed fen stîen
En alle goed ha 'k oan him dien.
't Is wier, it beest forlear de stirt,
Mar sa 'n ding docht him ek gjîn nut."

»Dou greate snaek!" sei do sîn broer,
»Hest sa mîn guds bidoarn?
O jongkje! dat bikomt dy sûr!
Ik bring it dalik oan.
De skea bitelje kenste net.
Mar 'k lit dy straffe nei de wet.
Al hwet dy easket scilste ha.
Kom mei mar nei de rjuchter ta."—

Dy earme stakker, leau it mar,
Hie 't der net tel op stean.
»Mar," tocht er, »'k ha 't net oan mîn kar.
As 'k willich mei him gean
Dat ken my licht hwet foardeel jaen,
En derom mat ik dat mar dwaen."—
Hja gîngen den togjerre op reis,
Mar kamen net to plak dy deis.

Hja kamen in in herberge oan,
  Do wier 't al lette jûn.
Der hie dy rike knaep it skoan;
  Hy iet him tsjûk en rûn.
  Mar de earme krige wiet noch droech.
  Sels net in sliepsteed. Hy bijowch
Him op in hirde bank en woe
Sîn hûnger mar forsliepe as 't koe.

Mar hwet er die en ho 't er lai,
  De sliep naem him net beet.
Hy draide 'm yet ris om. O sei!
  Hwet krige er der in smeet!
  Hy foel, mar koe nen grevel sjen.
  In widse stie der mei in bern;
Der foel er mei sîn lompe lea
Boppe op, — en och! — it bern wier dea.

»O!" rôp de hospés mei gebear,
  »Mîn ljeafste bern is wei.
Dou bist de moardner, dat is klear
  En helder as de dei.
  O fynt! dit giet dy smoarrich ou.
  Mei nei de rjuchter ta, mar gau!
'k Forhald mîn hele boel der op,
  Ast dou net rekkeste oan 'e strop."—

Hja gingen dermei trye som
  Op reis in 'e iere moarn,
Us earme stakker hie 't net rûm.
  Hy tocht, ik mat der oan!
  En do 't er by in bregge kaem
  Wier 't dat er gau in oanren naem.
Hy sprong fen böppen, om op 't iis
Sîn hals to brekken. Wier 't nen griis?

Hwet ken 't al bjuster! Krekt sa ried
  Der 't iis lans, op him oan
In slide, der 't in man în siet,
  Dy 't skoud waerd fen sîn soan.
  Der foel us springer krekt böppe op!
  De aldman wier dea. Mei lûd geröp
Sei do de baer ûntstelde soan:
»Mîn heit formoarde! — Ik bring it oan!"

Do wien' se mei hjar fjouren al
  Om 't rjuchthûs în to gean.
En de earme tocht: »Dit liket mal!
  Dit komt my djûr to stean.
  Dy hîngstestirt dy brout my hwet.
  Twa deaden, for in dit en dat!
Mar is de rjuchter al to strang,
Den is sîn libben ek net lang."—

Hy pakt in balstien en biteart
  Dy în sîn bûsdoek stil.
»Wiist my de rjuchter ta de dead,
  Den wit ik hwet ik scil.
  Seit hy: dy fint mat oan 'e strop,
  Den slaen 'k him hjir mei foar de kop."—
Hja kamen foar de rjuchterstoel,
En seyen fen hjar komst it doel.

Heel deftich siet de rjuchter der
  En heart hwet elk him seit,
Towile er twisken beiden wer
  De wet hjar iepen leit.
  En de earme hie sîn stien al klear,
  Hy tochte: »Seist dou, alde hear,
Dat ik de dead fortsjinne ha,
Sa wis as hwet, den slaen ik ta."

De rike broer kaem earst oan 't wird.
»Mînhear, is 't net gemien?
Mîn skoander hînsder mist de stirt,
Dat het dy sköbbert dien.
Dy stirt wol 'k wer oan 't hînsder ha,
En oars — hy nei de galge ta!"
En de earme hie de stien al klear,
En net in wird ûntkaem sîn ear.

Mînhear de rjuchter wier net blîn,
Al wier er net mear jong.
Dy bûsdoek mei dy stien der în
Biskôge er for in pong.
Do tocht er by himsels: »Dy fint
Het der in aerdich knorke splint,
En 't sprekt fensels, dat is for my,
Meitse ik him fen de straffe fry."

Hy sei: »Nou is mîn fonnis sa;
De dieder fen dit stik
Mat krekt sa lang dat hînsder ha
As 't omrent sûnder skik.
Mar het it beest de stirt werom,
Den kryt de boer sîn eigendom
Wer thûs, în order kant en klear.
Dat achtsje 'k lîk en rjucht, neat mear."

De hospes waerd to reden stien.
Hy sei: »Min bern is wei,
Dat het dy domme lompert dien,
Do 't swiet to sliepen lai.
Ik wol mîn bern wer libben ha,
En oars — hy nei de galge ta!"
En de earme hie sîn stien al klear,
En net in wird ûntkaem sîn ear.

De rjuchter tochte: »Nou hawar!
  Dat jild is goed for my,
En derom, tinkt my, mat ik mar
  Biwirkje dat 'k it kry."
  Hy sei: »Bist om dîn bern oerstjûr,
  Jow den dîn wiif oan him mar oer
For 'n wike twa. Sa mat er dy
In bern bisorgje wer op ny."

De tredde man kaem foar en sei:
  »Mîn heit formoarde hy.
Hy sprong mar ût de hichte wei
  En bleau fen leedsje fry;
  Mar de alde liet sîn libben sa. —
  De fint mat nei de galge ta!"
En de earme hie sîn stien al klear
En net in wird ûntkaem sîn ear.

De rjuchter tochte: »Nou, komoan,
  Dat jild mat ik mar ha."
Do sei er tsjin de ald man sîn soan:
  »My tinkt nou mat it sa:
  Jim matte nei dy bregge gean
  En hy giet op it iis der stean.
En den springst dou him op 'e lea,
En spring, ast kenste, 'm den mar dea." —

Der mei wier 't ût. Elk gîng sîn wei.
  Mar de earme kaem sîn broer
Al wakker gau op 't lear en sei:
  »Jaen my dîn hinsder oer.
  En as sîn stirt wer wûchsen is
  Bring ik him dy wer thûs, dat 's wis.
Ik draech de skande allenne den,
En dou hest neat gjin skea der fen." —

— »Ja broer, mar 'k leau ik wier to kwea.
'tIs ommers net in bît.
It döcht it hînsder neat gjin skea,
Al is 't de stirt nou kwît.
'k Hab dy tofölle lest oandien.
Hjir hest der for in gûne of tsien
En praet nou nearne net mear oer.
Wy matte as frjûnen libje, broer." —

Do nei de kastelein op wei.
»Jou wiif matt' jy my jaen.
Jy witte hwet de rjuchter sei,
Der matte wy nei dwaen.
Derom wol ik dy saek mar gau
In order ha, den ben 'k er ou,
En jy forkrye den jou sin.
Dus ha je er stellich neat op tsjin."

— »Jy benne siker al to goed!
Mîn bern is doch al dea
En 't giet tsjinwirdich my mar tsjoed.
'k Ha neat to rûm mîn brea,
En eltse bern mat sines ha.
Dus liket dit my 't beste ta:
Ik jow twahûnderd gûne dy
En stel dy fen de moeite fry."

Do kaem er by de aldman sîn soan.
»Kom fynt, nou matte wy
To gong. Of sjuchst der hwet tsjin oan?
't Is ommers neat for dy.
Dou biste linich, flink en jong;
Och heden! hwet is dy sa 'n sprong?
For my is 't fry hwet oars, o sei!
'k Forspîlje licht der 't libben mei." —

— »Ja," sei de fynt, »der ha 'k oer tocht
  En 't griist my, siker wier!
Dou hest mîn heite dead net socht.
  Mîn lilkens roan to fier.
  Hjir! 'k jaen mîn beste brune dy
  En der in sekje gûnen by,
Den praetste nearne net mear fen.
Mîn heit wier ek al ald en min." —

Hwet wier nou de earme stumper rîk!
  Hwet fielde er 't hert him rûm.
Hy sei aloan: »Hwet ken 't al brîk!
  Hwa deale tocht der om?" —
  Do kaem der ienkear op in moarn
  De fynt fen de alde rjuchter oan,
Dy sei: »Goê frjûn, ho komt dat sa,
Dat jy mînhear forgetten ha?

»Jy lieten ommers kear op kear
  In pong mei jild him sjen.
It sprekt fensels, do tocht mînhear:
  »As ik it skikke ken
  Den komt hy fen de galge fry.
  Den is fensels dat jild for my."
Dus as 't jo derom wier to dwaen,
Den ha jy 't my mar mei to jaen." —

— »O sei! hwet seach mînhear forkeard.
  It wier gjin jild. Och né!
In stien hie 'k în 'e doek biteard,
  Dy halde 'k jimmer ré.
  En hied er my de dead tasein,
  Den hie 'k him op 'e hersens slein.
Hawar, bring dou mînhear dy stien,
En sids him hwet ik woe mei ien." —

De fynt kaem′ by sîn hear werom
  En lei de saek him ût.
»Fy!'' sei mînhear, »hwet wier ik dom!
  Dat 's fest in rare gût.
  Den hab ik moai gefaerlik west
  En 't is bislein op 't alderbest.
'k Ben wrachtich bliid dat 'k sa mar die,
Al kry 'k net hwet ik wachte hie.



## Rekke en doch mis.

—

Jan Nîfler wier in snoade jonge,
  Dat sei sîn mem wol tûsen kear.
Hy koe .sa lêse en psalmesjonge,
  Der wieren sökken hast net mear.

De bîbel koe 'r omtrent fen bûten,
  Do wier er yet mar fjirtsien jier;
Al seyen liberale guten,
  Jan Nîfler hie oan 't wirk en mier.

Né, Jan koe 't lang net liddich hirde,
  En meitse koed er hwet er saech.
Mem sei, hy scoe in kinstner wirde,
  As Jan mei 't mes oan 't fikjen teach.

Keninehokken, fûgelkauen
  En mear sök spil, dat makke Jan
Sa moai, it wier hast net to leauen;
  Krekt as de knapste timmerman.

Den mocht er rasen fûgels lye.
  Hy helle ljurken ût it lan
En hie kanarieflechterye.
  Fen alles hie dy fint forstan

Ek hinnen, douen hie 'r forskate;
  Meast ek in ekster of in ka.
Dy learde er sa forsteanber praten,

Men moast der aerdichheid oan ha.

Horlosiemeitser moast er wirde.
  Sa 'n nifelwirkje paste 'm krekt.
Hy koe 't der ridlik goed mei hirde,
  Mar sûnder fûgels net, dat sprekt.

Ek pielde er altiid yet mei lêsen.
  Hwent om mei de alde wiere lear
Fen stik ta bît bikend to wêsen,
  Dat waerd sîn nocht al jimmer mear.

En as er der oer redenearre,
  Mei gaven as 't in doomny wie,
Mocht elk allike graech him hearre,
  Om 't Jan sa 'n helder însjen hie.

Hy waerd al gau, în sökke streken
  Der 't dominys fen 't nye ljocht
Alheel tsjin 't sin fen föllen preken,
  Ta foargong-halden ûtforsocht.

En dat foldie de mensken tige.
  Hy koe sa sierlik oanspraek dwaen,
Dat Jan 't al în 'e hölle krige
  't Horlosiemeitsen oer to jaen.

De frjûnen, tröffen tröch sîn sprekken,
  Dy seyen ek wol faek: 't Is mis
Dat Jan net op 'e stûdje rekke
  En wettich doomny wirden is.

In eintsje bûten Flearterp hiene
  Se do destiids in preekhok set,
For wierheidsfrjûnen dy 't der wiene;

Mar 'n feste preker hien' se'r net.

Hja noadgen der guods ût to sprekken,
'tSy mei of sûnder bef en steek.
En mocht it oan sa 'n man ûntbrekke,
Den lies der ien in alde preek.

Dy mensken hiene 't ek fornommen
Ho 'n helder ljocht Jan Nîfler wie.
Hja noadgen him om oer to kommen,
Dat Jan mei alle ljeafde die.

En op in sneintojûn by 't simmer
Gîng Jan nei Flearterp op in paed,
Bysûnder în sîn skik, dat jimmer
De röp fen him al greater waerd.

't Wier aldersierlikst waer. De sinne
Forspraette oer 't fjild in seafte glans.
En Jan dy stapte lîkm allenne
In smel en ienlik dîkjen lans.

En hwet er winske foar to dragen,
Dat tocht er yet ris oer en nei.
Der seach er by in alde hage
In ekster tripkjen op 'e wei.

It wier in jongen ien, sa 't like,
Omdat er yet net fleane koe.
Dat liet it beest to dûdlik blike
Do 't Jan seach en ûntfluchtsje woe.

Dermei kaem Jan sîn alde menske
Wer op. Hy grîpte ta, — en hie
De fûgel binnen. En hy winske:

»'k Woe dat 'k der mei by mines wie."

In ûre wer tobek to rennen,
  Der wier fensels gjin tinken om.
Mar wacht! der sjiet him hwet to binnen.
  Sîn binnenbûse wier moai rûm.

»Scoest der sa lang net sitte wolle
  As ik foar 't folk to praten stean?
'k Ha mei sök fûgelguod sa fölle
  Wol omgien, — 'k hoopje 't scil wol gean"

En sûnder langer to birieden
  Waerd Akke der sa nochlik set
As 't mooglik wier. Jan fielt biskieden
  It tikjen fen 't lîts fûgelhert.

Hy rekke oan 't preekjen. Dat gîng tige!
  Hy hie de tsjerke barstend föl.
Hja wiene oandachtich, en hy krige
  Se oan 't skriemen ek; dus trof it wol.

It dierke halde 'm tige restich;
  En riisde 't nou en den ris op
En makke 't baes in bîtsje lestich,
  Den krîg' 't in tikjen op 'e kop.

En kaem 't it kopke omheech to stekken
  Of 't puntsje fen sîn efterein,
Den waerd it, ûnder 't fjûrich sprekken,
  Bihindich wer om legens slein.

Jan wier în tûsen noeden jimmer.
  Hwent as dat ding sîn nocht ris hie
En lûd jowch! — nou, den waerd it slimmer.

Hy tocht, den wist ik my gjin rie.

En doch yet by de streek to bljuwen
  Sa tige, dat gjin ien hwet mirk!
Elk het it mar for fest to leauen,
  Dat wier in deales swier stik wirk.

Mar Jan wier noatfest în sîn sprekken.
  Al tocht er om sîn beest aloan,
Hy wist de frommen 't hert to brekken,
  En spriek de sûndaers heftich oan.

Hja waerden ût de leage wosken.
  Jan kaem er mar ris hird mei del.
Hja sieten sa bidest as mösken,
  As 't heilt en töngert swier en fel.

De preker waerd al jimmer hjitter.
  Hy fielde 't klear, hy hie de geast.
En wrachtich! op it lest forjit er
  Sîn binnenbûse mei sîn beest.

Hy sloech him, dat de fûst him pîpe,
  Op 't löfter boarst. »Kwek!" sei 't. »Och hea!"
Sei Jan, towile er eangstich kipe,
  »Der slaen 'k fordomd! mîn ekster dea!"



## In Boer en in Stedsjer.

—

Men seit wol, în de Dokk'mer Walden
  Der het me in soart fen mensken yet
Dy ken men licht for 't soaltsje halde,
  Omdat dat folk der neat fen wit
Hwet în 'e wrald al is to redden,
  En dertröch ek gjin tinkbield het
Ho liep men somtiids în 'e stedden
  De boeren renne lit în 't net.

't Is wier, it oantal domme ljuwe
  Wirdt în ûs dagen tige tin,
Howol der altiid yet guods bljuwe
  Hwermei 't me in loopke nimme ken.
De measte boeren litte 't blîkje,
  Hja benne wol bitoeft en wis
En lang sa dom net as se lîkje.
  Dy 't oars-om mient dy rekkent mis.

In lîtse boer fen Ikkerwalde
  Forkocht ris op in hjerst in kou,
Dy koed er om sîn hea net halde.
  Hy leev're 't beest to Dokkum ou.
Dat hied er ridlik gau biredden,
  Do koed er wer nei hûs ta tsjen.
Mar selden kaem er în 'e sted en
  Nou woed er ek ris hwet bisjen.

Hy kuire sunich oer de strjitte.

Hy seach de winkels oan en tocht:
Hwet al in guod! dat 's oer 'e mjitte!
Ho wirdt it allegjer forkocht?
De mensken kenne 't swiid bitinke.
Mar dit is 't aldermoaist der fen,
Dat ik, — ho moai 't dy dingen blinke,
My skoan der bûten redde ken.

In keapman în galanteryen,
Dy 't long'rich by sîn toanbank stie,
Bigûn sîn poatlead skerp to snyen,
Omdat er oars gjin drokte hie.
Hy hie — as foel der gans to skrjuwen, —
In penne stisten efter 't ear.
Dat skînde lîkwol net to drjuwen,
Dat seach men oan sîn halding klear.

Mei kaem dy waldboer foar sîn glêsen
To sjen nei al sîn pronkery.
»Dat liket wol in sûl to wêsen!"
Sa tocht de winkelman. Hwent hy
Gìng for in liepert by sîn maten,
In bîsestreken tige knap.
Nou woe 'r ris mei dy boer oan 't praten,
En tocht al oer in fôege grap.

Hy rekke mei de man în reden.
»So frind, ben je ök es în 'e stad?
Wat dunkt je fan die moojichheden?
Ferkoop ik jou daer fan es wat?" —
— »Nou," sei de boer, »it is in wûnder,
Ho 'n bult moai guod as jy hjir ha.
Der sit in heel kaptael ek ûnder,
Dat liket my al nuver ta.

»Ho 't jy dat allegjerre slite,
  Dat fetsje 'k siker net. Al woe
'k Hwet siikje, 'k scoe fordeald net wite
  Hwet 'k fen dy snaren brûke koe.
Mar ha jy hjir al wit ho fölle,
  'k Wedsje om in gûne, dat jy doch
Net ha hwet ik scoe keapje wolle.
  Hawar! is dat net knap enoch?" —

— »Wat drommel benn' my dat foar reden?
  Ik seg je, 'k hê gien né te koop.
Je sien hier dure kostlikheden,
  Mar 'k hew ok nog 'en hele hoop
Eenvoudig goed for 't daegliks leven.
  Mîn hûs sit fol fan alles, man!
Dus, om de maet je fol te geven,
  Nim ik de weddenskip mar an." —

— »Nou, 'k hab al mannich kreamer frege
  Nei, 'n deksel op mîn tondeldoas.
Sa 'n ding ben 'k lang al om forlegen.
  Ho is 't nou, sjuch je al op 'e noas?" —
— »Né, lang niet, hoor! je hê 't ferloren.
  Kom în 'e hûs, dan sal ik jou
Bediene, frindsje, na behooren.
  Ja, ja! je snappe my niet gau." —

Hy helle in bak mei romleryen.
  't Wiene alde stikne spillen, dy
Net mear wiene oan 'e man to kryen.
  En ja, — der wier sa 'n lidsje by
Dat op de boer sîn doaske slûtte.
  Hy sei: »Dat falt my siker ta!
Ik lit my oars net maklik snute.
  Mar 'n gûne scill' jy fen my ha." —

Mei seach er 'n stik twa fen sîn maten,
  Dy 't, — krekt as just tofoaren hy, —
Foar 't winkelsfenster stien' to praten
  Oer al dy snorrepîpery.
Do rôp er: »Heden Klaes en Melle,
  Benn' jimme hjir? Bljuw efkes stean, —
Ik hab de man yet net bitelle, —
  Den kenn' we mei mankoarren gean."

»Nou," sei de liepe winkelhalder,
  »Kan 'k nog niet wat forkoope an jou?"
Hy luorke glimkjen oer sîn skouder
  De keamer în, — der stie de frou. —
»Ik scoe wol hwet tabak ha wolle,"
  Sei 't boerke, »în 't smoken ben 'k net min.
Ken jy my leverje safölle
  As twisken mîn beide earen ken?"

De keapman en sîn wîfke laken.
  »Ho kry je 't in 'e harsens, man?" —
— »Och," sei de boer, »der het men faken
  Ek for yen sels gjin tinkbield fen." —
— »Nou, 'k wil wel weêr wat met je wage.
  Ik doen gien handel in tabak,
Mar dat sal niet so feul bedrage
  Of 'k sal 't je leevre met gemak." —

— »Hwet mat 'k jo den derfor biteljе?"
  De keapman sei, hy woe de man
It fel net oer de nekke helje.
  »In gulden frind, me dunkt, dat kan;
Dar hê je fast niet feul op tegen." —
  — »Wel né, der hab ik neat op tsjin.
Ik hoopje, mei des Hearen segen,
  Dat ik der aerdich hwet oan win." —

»Nou hê 'k doch fan mîn hele leven
Gien dommer esel kennen leard.
Dat sal noch moayer setten geve."
Sa tocht de keapman, wîls 't er beart
Krekt as er alderdanichst hoaste.
Hwent as er nei sîn wîfke seach
Den moast er în gelaits ûtbarste,
En den roan 't hwet tofölle în 't each.

»Mar," sei de boer, »om klear to reitsen
Der heart yet al in bîtsje ta.
Ik tsjinje jo bikend to meitsen
Mei 'n ding dat jy net rekne ha.
'k Frees dat jy nou de poat fortarre.
Hwent sjuch, hjir is mîn rjuchter ear,
Dat hab ik geef en wol biwarre,
Mar 't löfter, sjuch, dat ha 'k net mear.

Dat het de dokter fen Feanwalden
Op sterke drank of sahwet stean.
Dus tink jy nou jou wird to halden,
Den kenn' jy mar oan 't sjouen gean." —
Do seach de saek ût oare eagen.
De liepe keapman lake n't mear.
Hy rekke mei dy boer bidragen,
Dy makke 't ding him fjirder klear.

»It is forlîn in jier of trye
Dat 'k în Feanwaldster merke wie;
En 'k moast dy jûns der rûsie krye
Mei 'n fint, dy 't gans to swetsen hie.
Ik woe him dat bitelle sette,
En 'k jowch him lang net seaft dek-op.
Mar hy — ik koe dat net bilette —
Biet flink in ear my fen de kop.

Dat die my sear, dat ken 'k jo sidse.
De dokter wier der dalik by
Om der in plaster op to lidsen.
Dy sei: »Nou is dat ear for my."
Nou, der wier ik wol mei tofreden,
It koe der doch net wer oan fest.
't Stiet nou, neist oare frjemdichheden
To pronk by dokter, în in gles.

»Ik kaem yet by him f'line wike.
Do wier mîn wiif net al to goed.
Do hab ik yet mîn ear bikike. —
It waerd my nuverich to moed.
Mar 'k leau, ik mei 't der nou for halde
Dat 'k rûm forsjoen wird fen tabak.
Hwent twisken Dokkum en Feanwalden
Is for forskate pûnen plak." —

»Ja, 'k merk et al, je bent gien domme,"
Sei do de keapman, dy 't mar gau
Socht mei in grap der ou to kommen.
»Ik hê wel nöcht an sukke as jou.
Je wisten my wel moai te snappen,
Daer sach 'k je wrachtig niet foar an.
Ik hou in boel fan sukke grappen.
Waer sal ik je op trakteare, man?" —

»Ik moast nou alderearst mar witte
Honear 't ik mîn tabak ûntfang,
Den wol 'k mar wer de sted forlitte.
't Sprekt dat ik hjoed dat net forlang." —
— »Nou ja, dat kan we later stelle.
Et hele ding is mar in grap!" —
»Mar ik hab jo niis ek bitelle,
En derom wird nou net ûnknap.

En mien je er jo hwet ou to meitsen,
  Den fîn jy swier party oan my.
Den kenn je er mei în 't ûnleech reitse;
  Hwent ik ha 'r twa getugen by." —
Do liet de boer sîn maten komme,
  Dy stiene yette foar de doar
En hien' de hele saek fornommen.
  De keapman tocht: Ik reitse 'r foar.

Do benn se mei 'n oar akkerdearre
  For fiif rîksdaelders, is my sein.
De keapman het dy ljue traktearre,
  En dermei gîngen hja hjar wei.
Mar do 't se elkoar it beste winsken
  Sei yet de boer: »Lear dit fen my:
Der is gjin slimmer guod as mensken
  En Waldsjers komme er tichte by." —

Dy 't keatse wol het ou to wachtsjen
  Hwet bal er kriget fen in oar.
Tröch tsjinpartyen lîts to achtsjen
  Roan mannichien der wol ris foar.
Hwent ljue dy 't dead ienfaldich likje,
  Der sitte somtiids knepen în.
Dus wol jim skea en skande ûntwikje,
  Bou net op uterlike skîn.



# Hans Sachs.

—

Foar tryehûnderd jier wenne der în Neurenberch in skuonmaker, dy hiet Hans Sachs, en dy wier dichter. Hy is twaentachtich jier ald wirden en hy het sîn hele libben lans mei dichten pield. Ek yet al ridlik drok, hwent it oantal stikken, dat er nellitten het, greate en lîtse, bidraecht mei elkoar net minder as seis tûsen. Derûnder wieren toaneelstikken, kluchtspillen, birîmde forhaeltsjes, geastelike sangen en yet maer oare snuf. Allegjerre dingen, dy 't by 't algemien în 'e smaek foelen, en tröch elk en ien bigrîpt wirde koene. Dertröch is de namme fen Hans Sachs tröch hiele Dûtsklan ek krekt sa algemien bikend wirden as în ûs lan de namme fen fader Cats. De toanielstikjes en birîmde forhaeltsjes fen Hans Sachs benne meast allegjerre grappich en potsich, mar doch sa, dat er omtrent it selde fen sein wirde ken hwet Gabe Skroar sei, do 't er op 't Nut to Bolswerd de preek oer 't Jild oanheard hie. Do sei Gabe: »Dy Nuts-preker döcht krekt as ik, hy makket rokjes for elk en ien, mar de iene smît se de oare ta en seit: »Fynt, dat baitsje past my net, dat mast dou ha.'' — Sa ken men ek sidse: »Hans Sachs wier skuonmaker en în sîn rimlery het er ek skuon makke for elk en ien; dy 't se passe, dy ken se oantsjen."

Om jimme in bîtsje bigrîp fen sîn wirk to jaen, scil ik der in stikje fen fortelle. It is algemien bikend dat de festeljûn în forskate lanstreken yet in tiid is fen prethalden, mei in hele boel kluchten en gekheden der by. Dat het al sûnt oeralde tîden sa west. Men mei oannimme dat dy menear fen dwaen alder is as it kristendom. De alde heidenske folken în 't Noarden fen Europa hiene to midwinter it joelfeest. In i'

Oera-Linda-Bôek stiet ommers ek: »De tiid is de kroder, dy 't altiid mei it joel rûnrenne mat." It joel, dat is in ald wird; wy sidse nou tsjel. As de tiid den wer ienkear mei sîn tsjel în 't rûn west hie, dat wier as de kortste dei kaem, den wier 't oan 't prethalden ta, en der hiene se den ek nuvere fortoaningen by fen bjuster optakele mensken. Men wol ha dat de festeljûns-kluchten der fen oukomstich benne. In Hans Sachs sîn tiid, wier 't to Neurenberch de menear, lîk as op in hele boel oare plakken ek, om op festeljûn lîtse kluchtspillen ût to fieren, faek mar sûnder toaniel în de selde keamer, der 't in frolik selskip by ien wier. Derfor het Hans Sachs fölle stof levere; dat ken men witte, om 't er forskate fen sîn toaneelstikjes festeljûnskluchten neamt. — In ien fen dy festeljûns-kluchten fen Hans Sachs giet it op disse menear:

In wûnderdokter of kwaksalver, lîk as der în foarige tiden fölle tröch 't lan reisgen, komt mei sîn fynt op 't toaniel. De dokter wit rie for alle kwalen, mar hy klaget dat er net folle drokte het. Hy freget al by de husen, mar it jowt neat. De fynt seit op 't lest: »Wy meye hjir wol wei gean en in oare lanstreek opsiikje, hwent de mensken benne hjir allegjerre sûn en fleurich." Dokter tinkt dy rie to folgjen, mar krekt sa 't se klear benne om foart to gean, komt der in man op krukken oan strampeljen, dy 't dokter sprekke wol. Dy man is danige grou en ûnmachtich. Hy leaut, dat er wetterich is, seit er, en der wol er graech ou holpen wirde. Dokter döcht ûndersiik nei de kwael, en seit dat it de man oan 'e mage skeelt. Hy mat hwet guod înnimme om rûmte to meitsen. Mar de man seit: »Né, fen söks ha 'k al in hele bulte înnomd, mar 't het my neat holpen. As jy oars gjin rie for my witte, den benne jy mîn man ek net." Sök praet noasket dokter net. Hy ûndersîket de kwael yette better en röpt în ienen forwûndere ût: »Och hea, hy sit fen kop en tean fol gekken! Dit stiet malle skean." De fynt seit derop:

»Nou, goede friûn, den matte we snye, oars ken we er jo net fen bifrye."

Dat snyen, der het de man in deales bîtsje sin oan. Hy wol 't net leaue dat er sa stiif fol gekken sit. It koene ek wol ris wiermen wêse, tinkt him. »Né," seit dokter, »neat oars as gekken, en as jy der net gau ou holpen wirde, den gean jy skielik dea. — »Der scoe mîn wiif wol sin oan ha," seit de man, »mar ik yet net. Den mat er mar in set fen wêse." — De fynt hellet it ridskip foar 't ljocht en de dokter tsjucht oan 't wirk. De groue mat gans pine ût stean. Mar al sîn dagen, der het dokter al ien, dat is de heechmoedsgek, seit er. »Och heden!" seit de lyer, »nou fiel ik my al in hele boel forrûmme." — »Dat leau 'k wol", seit dokter »hwent

Dy dîvel mei sîn groue kop
Dy blaesde dy ûntsettend op
Hy makke dy fol greatske nîd,
Fol pronksucht, eigenwaen en spît.
Ja, siker man, in wûnder is 't
Datst net fen heechmoed barsten bist."

Dokter hellet yet seis folsleine gekken efter elkoar foar 't ljocht, en op 't lest yet in heel nest fol maitsen, dat scoene allegjerre greate gekken wirden ha, seit er. De groue man sjucht der freeslike raer tsjin op en seit: »hwet gekken hiene dat den allegjerre wirden?" — »Fen alderhanne soarte," seit dokter.

»Guods dy 't hwet rjucht is krûm fordraye;
Guods dy 't mei greate winst dy paye;
Swetshalsen, flayers lekkerbekken.
Fortoaning-meitsers, frouljuesgekken;
Grompotten, dy 't oer alles grine;
Kweasprekkers, dy 't op elk hwet fine;
Jaloerske, dy 't de frouljue pleagje;
Kaertspîlders dy 't hast allés weagje.
Kortom, ik krige hjoed net dien,
Hie 'k se op to neamen ien for ien."

Derop seit dokter tsjin sîn fynt:

Kom oan, forsûp dy hele boel
Mar gau în de alderdjiepste poel.
Hja benne nedich ût 'e wei,
Den ha' we er ek gjin spil mear mei.

De pasjent bitanket dokter heechlik for sîn help. Mar hy scoe ek yet wol graech witte wolle ho 't er dat ûngemak skipe het. As 't wêse mocht, dat er forkeard iten brûkt het, den winsket er wol to witten, hwer 't er him foart-oan for to myen het. Dokter seit:

»Dat scil ik dy wol efkes wîse.
Der is in boel forkearde spîse,
Dy makket alle lannen fol
Fen greate gekken, mal en dol.
't Komt dat rju mensken fjirs to fölle
Hjar eigen sin opfolgje wolle.'' —

En derop seit de genesene man:

»Wel dokter jy ha 't dalik redt.
Mîn eigen wille wier mîn wet;
Dy moast mîn dwaen en litten liede.
En 'k liet my tröch gjin menske riede.
Ik fiel my nou sa fry en rûm,
Ik tink er foart-oan altiid om,
Dat 'k my for alle dingen my
Hwerfen ik licht wer maitsen kry.
Forskate mensken ken ik wol,
Dy sitte ek hast len gekken fol,
Mar fiele er sels nen grevel fen.
'k Scil sjen dat 'k hjar biprate ken,
Om ek mar gau nei jo to gean,
Oars komt it licht hjar djûr to stean.
Ik röp it alle mensken ta
Ho kostlik jy my holpen ha.''

De dokter is der best mei tofreden, en den seit er tsjin de taskôgers: »Jimme habbe nou sjoen ho 't in menske soms fol gekken sitte ken, en om jimme allegjerre for dy kwael to

biwarjen, scil ik jimme in recept jaen, dat bistiet hjir în:

Dat elk, sa lang 't er menske bljuwt,
't Bistjûr oan rede en godstjinst jowt,
Sîn driften keart en sjucht to learen,
Fen elk mei hwa 't er mat forkeare.
En het er nocht oan dwasé pretten,
Der heart er him tsjin to forsetten.
Hy sorget dat er goede rie
In tank oan nimt fen knappe lie.
Den kryt er, sids ik him for fest,
Fen gekke dîvels noait nen lest."

Dat recept scil yet wol tsjinst dwaen kenne, scoe 'k tinke. Mar hwet opmerkelik is, dat Hans Sachs în dit stikje allenne praet fen gekken en net fen gekkinnen, krekt as de dwaesheden allenne by de manljue thûs hearden en net by de frouljue. Dat de dichter just gjin frouljues-hater wier is ût sîn libbensskiednis wol bikend, en 't scoe ek wêse kenne dat de frouljue hjar în sîn tiid lang safölle net oan dwaesheden skildich makken as de manljue. As dat sa is, en men nimt derby în oanmerking, dat de manljue hjar doch altiid fölle mear as de frouljue op kennis en witnis talein habbe, den scoe de frouljue's-emancipasie wol ris in forkearde ûtwirking dwaen kenne.

Mar în in oare festeljûnsklucht fen Hans Sachs sjugge wy dat hy by de frouljue ek wol lekken en brekken opmirk. Der komme in man en in wiif op 't toaniel, dy benne ûnienich togjerre. Alteas de man forwît sîn wiif dat se net fölle om him jowt. It wiif ken hjar dat net bigripe, en seit: Ho scoe 'k my den wol halde en drage matte, om dy goed to sinnigjen ?"

Hy seit: Dou mast în alles dwaen mîn sin,
En hwet ik döch, der seist neat fen.
Dou mast mîn winsken riede kenne,
En op mîn winken drave en renne.
Mei tsjinsin net, mar wol to moed,
En den ben ik for dy ek goed.
Den keust in boel fen my forkrye;

't Sy moaye klean of lekkernye;
Den lit ik graech dy for plesier
Ris ût gean, klaid mei fölle swier.
Wierst altiid în 'e skrep for my,
Den halde 'k ek in boel fen dy.
Den scoen wy better mei 'n oar kenne
As nou, hwent siker wier, wy benne
Net mei elkoar sa 't wese mat.
Dat komt, dou hest for my gjin hert."

Och hea!" seit it wîif, »en ik miende dat ik sa tige hwet mei dy op hie Skeelt der safölle yet oan? »Ja", seit hy, »dou bist soms sleau en ek wol ris koppich en stîmsk." »Kom", seit hja, »sök praet is to gek. As 't dou mar in hert for my hieste sa goed as ik for dy, den scoest dy oan sökke neatichheden net steure, en wy scoene wille by de rûs ha."

Hy seit:

Hwet praetste fen in hert for my?
Dat is mar koalforkeapery.
Ik sjuch der noait gjin bliken fen. — »Wel," seit hja,
»Ho faken strîk ik dy om 't kin
En sids, mîn alderbeste Hans
Kom gietst mei my de sted ris lans?"

Hy wer: »Dat benn' mar blinkjes sinneskîn,
En hwet ik daegliks ûnderfîn
Dat is der krekt it tsjindeel fan."

Hja wer: Mîn goede friûn, mîn beste man,
Ik scil der yette mear fen sidse,
En dy it fjûr hwet neyer lidse.
A! moast ik moarn ek for dy stjerre,
Ik wier der daelk ta reselwearre.
En stoarst dou earst, mîn libben wie
My neat mear wirdich as ald strie.
Ik scoe gjin twade man bigjearje
Mar dy, ek nei dîn dead yet earje.
Ja Hans, as ik dy misse mat,

Den ren 'k mîn libben lang în 't swart,
Dat elk it altiid witte ken
Ho rouich as ik om dy ben."

Nou seit Hans: »Mienst dou it siker wrachtich sa?
Den stem ik dy în ienen ta,
Dou winst it wit ho fier fen my,
Ik die dat alles net for dy."

It wiif giet nei de wasktöbbe en as Hans allenne is, komt er op it tinkbield om him ris dea to halden. As 't wiif ris wer în 'e keamer wêse mat, fînt se hjar man op 'e grûn lidsen, sa lang as er wûchsen is. Hja röpt oan him, mar hy jowt gjin lûd. Hja sköddet him tige, mar der is gjin mores în him to kryen. — Hja seit op 't lest:

»Och heden, hy is dea, wol wis.
Hwet nou sa gau him oerkomd is?
Hwet mat 'k nou earst dwaen, skrieme of ite?
Dat mat 'k foarou mar tige wite.
As 'k daelk in boel gebear ût jow,
Den hab ik hjir de bûrlju gau.
Den mat ik krite, skrieme en gûle
Ont jûn ta mei in droege mûle.
Nou ha 'k in ûre of trye oan ien
Mei îver by de többe stien.
'k Mat earst mar fjûr oan sette en bak
In pankoek mannich; den is strak
It kleyen better to fordragen.
'k Nim ek in sûpke for de mage
Ha 'k den strak toarst noch hûnger mear,
Den ben ik for de roue klear.
Ik tink sa 't alde sprekwird seit,
Hwerîn in bulte wierheid leit:
Net nochtren dûnsje of roue drjuwe,"
Den ken men best op skonken bljuwe.

De man bljuwt mar allîk lidsen, en op hjar gebear komt der in bûrwiif în, dy 't it bjuster skriemende menske treastje

wol. Mar hja wol fen gjin treast witte; hja is alderfreeslikst oerstjûr. Op 't lest seit it bûrwiif:

»Nou kom ju, fetsje mar hwet moed.
Trou skielk mar wer, den is 't wer goed.
Der ben yet manljue wit hofölle,
Hja scille dy yet wol habbe wolle." —

Mar dat jowt ek gjin rjuchte treast. It wîfke seit:

»Och bûrwiif dat is ommers mis,
Om 't moarn al festeljûntiid is
En dus alhiel gjin tiid fen fryen.
Hwa helpt my ût dit bjuster lyen?
Hwent om to libjen sûnder man
Dat 's slim, der ha 'k de proef nou fan."

Nou komt der ek in bûrman în, en dy bigjint der oer to praten ho 't it mei de deade scil. Mar de deade tinkt dat it nou sa moai enoch is. Hy springt oerein en bigjint sîn wiif ûnhimmel it leksum to lêsen. Mar 't wiif is gau biredt, hja seit: »Kom kom! stel dy mar sa bjuster net oan; mienste dat ik it net bigriep, datst my for gek hieste?

As 'k miend hie dat it wierheid wie,
Meist leaue dat ik oars west hie.
Bisiikje 't mar ris echt to stjerren,
Den komst it wiere er fen to hearren."

De bûrman achtet it goed om it spil hwet del to bedsjen. Hy seit tsjin de man: »Dat scoe 'k foarearst yet mar net bisiikje as 'k dy wier. De frouljue sitte doch fol list en bidroch, wy matte se mar brûke sa 't se benne.

Mîn wiif is ek al fen dat skai
En koeke alhiel fen 't selde dai.
Derom lit frouljue frouljue bljuwe.
Wy wolle ûs hertsear hwet fordrjuwe
Mei 'n goede slok op festeljûn.
En 't nuver spil, hjir ûnderfûn
Der hoefst gjin sjuchtme fen to kryen." —

En de dichter foeget der by:

»Dat elk bifryd bljuwt fen sök lyen,
Dat is Hans Sachs sîn hertewinsk
Oan elk fetsoenlik kristenmensk."

Ut disse beide stikjes fen Hans Sachs is wol op to merken, dat de mensken foar tryehûnderd jier ek al sahwet de selde lekken en brekken hiene as nou yette. Hja lîkje sadwaende în al dy tiid net fölle wiser en better wirden to wêsen. En doch habbe der în de ren fen dy trye ieuwen, în alle biskaefde lannen, dus ek în ûs lan, alle sneinen in bulte dominys preke, en in hele bulte knappe mannen libbe, dy 't boeken föl skrjuwn ha, om 't kwea fen de mensken to kear to gean, de iene mei preekjen en moaye sedelessen en de oare mei hikkeljen en skimpen. Dôch lîkje de mensken der net folle fen leard to habben. Derom scoe men sidse, dat al dat sedepreekjen en hikkeljen wol ophalde scoe kenne. Mar dat leau ik oars net. Al liket it al sa dat sök wirk gjin fortuten docht, it bringt in wierheid wol hwet goeds to wei, al ken men dat faek dalik net foar eagen sjen of mei de hannen fiele en taeste. Lîk as in mûnle al jimmeroan smard wirde mat om himsels net în 'e bran to meallen, sa matte ek jimmer de forkeardheden fen 't menskdom al wer op 'e ny oanwiisd wirde. Oars scoe 't spil wol în 'e war renne. Dy 't dat nou net dwaen ken lîk as in dominy, mar wol as Hans Sachs, dy hoeft men derom net leech to lidsen. Dit is tominsten wier, dat er mear dominys benne as sökke ljue lîk as Hans Sachs ien wier. Dominys ken men meitse safölle as men wol, mar folks-mannen net.



## Pleatshiere.

Wer in petear fen LINSEBOER mei sîn LANHEARRE. (*)

—

LANHEARRE *allenne.*

'tMat earst op 't slimst ear 't better ken.
Dat sprekwird scil net lîge.
Ik hab der ûnderfining fen,
'k Mei sidse fen wol tige.
Ik ha wol deales klauen hawn
Om sahwet nei mîn rang en stan
Der skiklik lans to kommen.
Hwent nei 'k in man fen oansjen wie,
En nei 'k in steat to fieren hie,
Hie 'k net fölle eigendommen.

Hwet ha 'k wol smachte nei dy tiid
Dat 'k hieren hie to barren.
'k Hie mei de boeren wol in striid,
As somtiids ien fen hjarren
Net op 'e tiid bitelje koe,
En 't my, ho graech ik skikke woe,
Net paste dat ik wachte;
En ek to min wier, dat 'k in boer,
Foel my soms hird de jildpine oer,
Daelk lestich foel mei 'n klachte.

---

(*) It earste petear fen Linseboer mei sîn lanhearre stiet în 't earste boek fen 't *Frîske Winterjûn-Nocht;* ûtjown to Bolswerd, 1861.

Nou benn' mîn greate bern to plak
  En goed torjuchte kommen.
En dertröch is in wichtich pak
  My fen de skouders nommen.
Ik hie twa greate dochters, dy
Wierne altiid foart en oeral by.
  Mîn greate soan studearre.
Dy dealehael! dat naem sahwet.
It spande somtiids deales, dat
  Ik 't mei fetsoen hwet klearre.

Mar 't het my derom net biroud
  Dat 'k dat biklaude en skrabbe.
Mîn dochters benn mei kerels troud
  Dy 't moaye slompen habbe.
Mîn soan dy het in beste post.
Dus fen dat lyen ben 'k forlost.
  Ik mis in boel bislommer
Hwent sels wol 'k net fölle omslach ha.
Ik ken mei fölle minder ta,
  En 'k hab it fölle rûmmer.

Hwent nou is 't lan sa stomme djûr,
  Hja kenne er goud ût helje,
En derom mat, fensels, de boer
  Aloan ek mear bitelje.
Dat giet my tige nei mîn sin.
'k Ben nou al op 'e gleed; ik ken
  Jiers aerdich jild oerwinne.
As 'k yet in goed sköft libje mei,
Den lit ik in kaptaeltsje nei,
  Dat scil în tûntsjes renne.

Der is boer Linse. Hwet scoe dy
  Nou wer bîprate wolle?
Hy treft it; hwent hjoed pleaget my

De drokte net safôlle,
Dat as ik my der hwet nei jow
Ken 't wêse, dat wy net hiel gau
It ein fen 't praetsje krye.
Hy seit er wol ris fry hwet fen;
Soms mear as moai stiet for sa 'n man.
Mar 'k mei him dôch wol lye.

LINSEBOER.

Goe moarn, mînhear!

MÎNHEAR.

Moarn Linseboer.
Yet sûn?

LINSEBOER.

Mînhear ek yette?

MÎNHEAR.

Utmuntend! Komme jy ris oer?

LISSEBOER.

Ja, as 't mînhear net lette
Den hie 'k in boadskip.

MÎNHEAR.

En dat is? —

LINSEBOER.

Dat is, as ik it kortwei sids:
Ik woe, as 't koe en mochte,
De pleats wol oerdwaen oan mîn soan.
Ik hab der trye jier yet oan,
Mar dat komt wol torjuchte.

MÎNHEAR.

Kom kom! hwet foarstel is dit nou?
Der mat ik mear fen witte.
Ik harkje er mal fen op; woll jy
Dy skoander pleats forlitte
En ût it plak gean for de bern?
Jy kenne er fest gjin ljocht în sjen
De klean al ût to smiten

Foar dat jy tinke op bed to gean.
Of ken 't er al for jo op stean
  Jou dagen stil to sliten?

LINSEBOER.

Mînhear, ik scil fen stik ta bît
  De saek jo iepen lidse;
Hwent dy 't in ding net grûnich wit,
  Dy ken der neat fen sidse.
Mîn soan het trouery în 't sin,
Mar 't is de jonge ljue to min
  Dat se în in keamer scille.
Ik jow hjar ek gjin ûngelîk;
Dat makke licht hjar mankelîk
  En 't jowch hjar neat gjin wille.

Mîn dochters benne troud en wy
  Ben beide safier hinne,
As wy mei 'n lîtse melkery
  Togjerre 't redde kenne,
Den is dat lang it minste net.
Wy ha 't mei eigen folk lang redt;
  Nou wer mei frjemde boden,
Mînhear, dat het sîn foar en tsjin.
't Foldöcht mîn wiif tominsten min.
  Hja benn' soms dwers as kroden.

Us beide greate fammensbern
  Dy wieren by de pinken.
Do hoefde 't wiif nei neat to sjen
  En om gjin wirk to tinken.
Dy frjemde fammen ha bistek
Noch oerlids soms, en steech ben se ek.
  Al het se de alderbeste,
Doch mat se sels in hele dei
Der by wêse en geane alles nei,
  Fen 't earste ta oan 't leste.

Dat is se nou net langer wend.
  In 't ears-toan fen ûs trouen
Do fleach se oer alles hinne omtrent
  Om 't wirk mei dien to klauen.
Mar nou mei skreppe let en ier
En mei de fammen faek getsier,
  Dat ken hjar net mear smeitse.
En derom is se er mei în 't skik,
En het forlangst der nei, dat ik
  Der mar in ein oan meitse.

MINHEAR.

To 'n ein is oars jou wiif yet net.
  'k Seach korts to Leau'd hjar rennen;
Ik tochte, hwet jong menske is dat?
  Dy mien ik wol to kennen.
Ja, 't wier de frou fen Linseboer.
Mar ljeave ginst! hja swaide er oer
  Sa flink, it wier in wûnder.
In skouing hie se, siker wier!
Krekt as in faem fen twyntich jier.
  Hja lydt er net fel ûnder.

Mar 't stiet nou, tink ik, jimme n't nau.
  Dou hest wol daeles klage;
In de earste jierren waerd de frou
  Ek al tröch matten jage.
Nou fielt se hjar der slim oan ta,
Dat komt wollicht, dat jimme sa
  Net mear to skreppen hoege.
Ja, de aep komt swietwei ût 'e mou;
Ik merk it, Linseboer het nou
  De skjipkes al op 't droege.

LINSEBOER.

Nou het minhear de gek er mei.
  Mar om 't jo krekt to sidsen,

Ik hab der oau 'e nye wei
  Twa stikjes greide lidsen
En în 'e bûrren ha 'k in hûs.
Dat is nou krekt in spil for ûs.
  En ha de jonge ljuwe
Neat as sa 'n bîtsje melkery
Fen trye of moglik fjouer ky,
  Der woll' se net by bljuwe.

In pleats, dat is, fensels, it sin.
  Mar om in pleats to kryen,
Dat wol tsjinwirdich bare min. —
  Wy kenne fry fen lyen,
Sei ik; de faem hjar heit wier 't goed
Sa 't ik it fôar hie. Nou ken Sjoerd
  In 't hele spil mar bljuwe
Sa 't ridt en fart; mits as mînhear
It goedkart. — Den is alles klear;
  Den kenn' se maye troue.

MÎNHEAR.

Dat mat sîn gong biljeaven gean.
  Men scoe hast tinke kenne,
Dat trouen jowt in rûm bistean,
  Sa 't der de ljue nei renne.
En de earmste mensken troue meast.
In ûs stand matte jonges earst
  In plak ha, ear 't se troue.
De boeren troue er mar op ta,
En as se den in fûgel ha
  Is 't lyen om in kaue.

LINSEBOER.

Och ja, mînhear, în 't platte lan
  Giet alles meast natûrlik.
De stedljue mei hjar snoad forstan,
  Habbe alles pitertûrlik.

In sted stean fûgelkauen klear
For elke borger en mînhear;
  Der redde wy it bûten.
Mar 'k jowch jo, mien ik, kort en klear
Mîn foarstel oan 'e hân, mînhear.
  Ho tink jy to bisluten?

MÎNHEAR.

Nou, Linseboer is lang sa dom
  Net as er somtiids liket.
Dîn jierren benne yet net om;
  Nou ha 'k it in 'e kikert,
Nou scoeste disse trye jier
Dîn jonge for de selde hier
  Wol wenje litte wolle.
Mar dit meist oannimme: as ik nou
Al op dîn foarstel tawird jow,
  Ha 'k dat net în 'e hölle.

Den is 't in nye hiering man,
  En 't foarlan is forheegjen.
'k Wier as 't sa fier kaem, dôch fen plan
  Wer mear fen dy to freegjen.
't Gjit allegjer sa fel omheech,
Mîn pleatsen steane fjirs to leech.
  Ik mat er my oer skamje.
As 'k se în 'e krante sette woe,
Hwa wit ho 'n jild ik krye koe.
  Hja scoene er wol op flamje.

LINSEBOER.

Dat tink ik ek. Hwent mines is
  Tominsten fry hwet better
As do 'k er op komd ben. Al sids
  'k It sels, gjin menske het er
Oanmerkens op. Mar o! dat het
My în dy sauntsien jier ek net

In bitsje moeite koste.
'k Ha fen 't bigjin ot oan der flit
Op dien, en 'k rekke er jild oan kwit
Hast mear soms as my paste.

In hopen boeresoannen scoe
Sa 'n pleats de kiel ûtbitc.
Dy 't op gjin jild oan kaem, dy scoe
Der raer hwet for ûnthjitte.
Men sjucht it ommers kear op kear,
Hja freegje, sa 't wol skînt, net mear
Scoe 't sahwet buorkje kenne?
Dat rent er op 'e rûs mar în;
't Is krekt as benn' se sjende blîn.
It ken gjin wei sa hinne.

MINHEAR.

Hja benn' net blîn allîk in mol.
Fierwei de measten sjugge
De saek wol tröch en witte wol
Hwet se ûndernimme en dögge.
De ljue dy 't jild ha tinke sa:
De bern mat bûrkerye ha,
Al scil we er by forliese.
As 't mat in tûsen gûne în 't jier.
Dat is doch better, siker wier,
As sûnder saek forkniese.

Hwent al to maklik tröch de tiid
Dat past gjin jonge mensken.
In libben sûnder lest en striid,
As alles giet nei winsken,
Der kenne in hopen ljue net tsjin;
Hja wirde er faek to weeldrich fen;
Unbrûksum, greatsk, neilittich.
't Giet better as 't hwet nauer stiet.

By 'n hopen iten, mjitsk en swiet,
  Past wol in skoatsje yettich.

LINSEBOER.

Jiers tûsen gûne? Stom noch ta!
  Mei liddichrennen ken der
In hûsgesin it best for ha;
  Der libje in boel fen minder.
Sa 'n buorkerybislommernis,
Der 't sa 'n bult noed en sorch by is,
  Mat sa 'n spil jild forliese?
It liket my ûnbîdich ta,
Dat guods de buorkerye sa
  Mei sin en oerlids kiese.

MÎNHEAR.

Né, hald mar op mei dîn gebear.
  Bitink ris: habbe de alden
Sa'n weeldrich, jong ûtflechtich pear
  Mei eare te ûnderhalden,
Den kenne se in in jier, wol 'k ha,
Faek mei gjin tûsen gûne ta.
  Hest nou de saek foar 't oardiel?
Benn' sa 'n pear jonge ljuwe boer,
Al sjiet er gjin bistean fen oer,
  Den ha se dôch yet foardeel.

Al komt it mar op 't selde del
  En mei 't de mensken barre,
Den benn' se as boer doch mear în tel
  As dat se neat biwarre.
Om sels in flinke ridery
To halden sûnder buorkery,
  Dat scil al meast net kenne.
Hja wolle wol nei sted ris ta,
Mar as se neat by hannen ha,
  Hwer scill' se er den om hinne?

Negosie dwaen în libben fé,
In bûter, tsiis of wolle,
Der for is elk net rîp en ré;
Dat dögge ek al sa fölle.
De hannelsljuwe în sied en noat,
In koeken, slachmoal, rîs en groat,
In ayen, bjist en hûden,
Dy benn' der ek al tige tsjûk.
Is 't op in wîkmerk ridlik drok,
Den rennne se elkoar bûden.

Herbergen mei in goed bistean
Komme ek net los sa fölle;
Mei alderhanne folk om gean
Scil elk net kenne of wolle.
Al damt den 't buorkjen jier op jier
Hwet ûnder, 't wint it doch yet fier
Fen al dy oare effearen.
As dy forkeard gean, ljeave sei!
Den is der ek al gau hwet wei.
Dus hoefst sa net to bearen.

LINSEBOER.

Ik hab ris în in herberch west,
Der moast ik ien nacht bljuwe.
Ik tocht, dit kostet my for fest
In gûne, wol 'k wol leaue.
Mar 't foel my aerdich ou în 't ein.
'k Hie rekne bûten de kastlein,
Den ken 't yen licht ûntsjiette.
Sa giet it my mei jo nou ek;
Hwent mîn bistek en jou bistek
Komme elkoar raer tomjitte.

Ik tochte sa: as ik mînhear
Bikend meits mei ús plannen,

Den is dat ding în ienen klear.
  Mînhear wit în hwet hannen
De pleats nou is. En nei 't ik mien
Is alles nei jou wensken gien
  Sa lang as ik er wenne.
Sjoerd wit sîn weetsje tige goed;
My tinkt, mînhear, jy scille op Sjoerd
  Net fölle tsjin ha kenne.

Ik miende altiid, ik stie by jo
  Al ridlik goed în 't bledsje.
Mar derop steunt men licht to gau,
  Dat ken 'k nou al wer fetsje.
Jiers tûsen gûne ta to jaen,
Dat past ûs net; 't is ûs to dwaen
  Om warb're jonge ljuwe
To helpen oan in goed bistean.
Hja matte er net op liddich gean
  Mar op hjar sels doch drjuwe.

MÎNHEAR.

Ik hab neat op dîn jonge tsjin;
  Hy ken de pleats wol krye,
Ek foart wol. Is dat jimme sin,
  Nou, den mei ik it lye.
Mar om 't it mîn bidoeling wier
Om nei forren fen trye jier
  Dy wer hwet op to heljen,
Ha 'k nou bigrepen, mat dîn soan
Mar dalik fen 'e miet of oan
  Hwet heger hier bitelje.

Ik ried it al, dou hest în 't sin
  My op mîn brea to lidsen,
Dat dat foaral net lye ken.
  Dou hoefst my neat to sidsen,

Hwent alles is tsjinwirdich djûr.
Hwet waechtst er hwet, hwet koe de boer
  Sîn hea moai binnen krye.
Is 't somstiids al mei 't iene mis,
Mei 't oare is 't den wer dûbeld wis;
  It ken wol efkes lye.

LINSEBOER.

Och heden! hien' we somtiids net
  Ris tige beste jierren,
Den wier 't mei 'n hopen gau biredt,
  Dat is to sjen fen fierren.
De longsiikte is der ek al wer,
De tongblier hearsket hjir en der;
  Kleisiikte en al dy dingen.
Jy hoeve ljuwe lîk as my,
Dy 't net buorkje ût ljeafhabbery,
  Gjin hier mear ou to twingen.

MÎNHEAR.

Ik leau, dou hest de kleisiikte ek.
  't Is altiid kleye, kleye.
Mar kleyers ha soms 't minste brek.
  Ljue dy 't fortelle meye
Fen eigen hûs en eigen lan,
Dy ha 't net slimst, nei mîn forstan.
  Dou mast biljeaven swye.
Hwer hest dy eigendommen wei?
Fest oerwoan; en hwer oars den mei
  As mei de buorkerye?

It fé, hwet is dat heech în priis.
  De lammen en de kjellen
Dat is alheel in menskegriis,
  Sa wirde dy bitelle.
Nou, as der altiid sa de rûmt
Mar ût yens eigendommen komt,

Scoe 't den ûnbillik wêse,
Dat ik der ek mîn part fen kry?
Den komt it net to pas for dy
Sa 'n klachten op to lêsen.

LINSEBOER.

It fé is djûr, mar as men den
Gjin ky en kjellen oer het,
Mar wol in stik twa habbe ken,
Omdat me oerfloedich foer het,
Den topt men fen dy djûrte net.
Jy witte wol, de bûter het
Net djûr west disse simmer;
En dat komt alle wiken wer,
Dat skeelt ûs în in jier hwet, hear!
Tsien gûne minder jimmer!

MÎNHEAR.

Us bûter skînt net as alear
De krone mear to spannen;
Hja het de boppekar net mear;
Der komt ût oare lannen
Guods, dy 't se în Londen ljeaver ha.
Ik freegje faek, ho komt dat sa?
Men seit wol, ûs boerinnen
Dy meitse er hjar hwet lichter ou,
En sette op oare dingen nou
Wollicht hwet mear hjar sinnen.

LINSEBOER.

As Sjouk gjin goede bûter het,
Den is se net tofreden.
Mar sa tinke alle frouljue net,
En derfor ha se reden;
Hwent goed en best skeelt somtiids gans,
Mar ken 't mei goed der altiid lans,
En kryt me allike fôlle
For goede waer as for pûkbest,

Hwa deale scoe den op it lest
  Der sa mei skreppe wolle?

To Grins habbe ienkear 't wiif en ik
  De bûtermerk bikipe;
Mar dat 's gjin griemery mei skik.
  Dat ken gjin ien bigripe
Dy 't sels net sjoen het. Foart der nei
Scoe'n we ite; mar mîn alde sei:
  »'k Mei hjir gjin bûter rûke,
Nou 'k dat der sjoen ha by de waech.
'k Ren ljeaver mei de lege maech". —
  Hja woe gjin krûmel brûke.

De rollen bûter, lîts en great,
  Mei laden en mei pannen
Der gearbrocht, wirde, as is 't mar neat,
  Beet krige mei de hannen.
Der steane greate kuorren klear,
Der bruye se de boel în gear,
  Mar alles tröch 'n oar hinne.
In böppelest komt op sa 'n koer,
Den bînt me' in linnen sek der oer
  En fiert it der fen denne.

Dat plakt den tröch, dat kliemt en smet.
  As 't waerm is în 'e simmer,
Ho 't den sa ken bigrîp ik net;
  Den is 't fen sels yet slimmer.
Der komt in sjouer of sa 'n hans
Dy sliert der mei sîn broek oan lans;
  En mei der moude stoue,
It wirdt mar op de 'e skippen set.
Matte ûs boerinnen der nou net
  Unbîdich oer bisoue?

Der op 'e kant fen Grinserlan
  En in 'e Koll'mer hoeke,
Der wenje mensken mei forstan,
  Dy kenn' dy bûter brûke.
Hja meitse er frîske bûter fen,
Dy komt to Leauerd oan 'e man.
  Do 't ik mîn wiif fortelde,
Dat dy allîk mei uses stiet,
En for de selde priis foartgiet,
  Wier 't bjuster ho 't se skelde.

Ik ben ris op in freedtomoarn
  In 't Dokkmer trekskip kommen;
Der seach ik trye kerels oan
  For echte wiere frommen,
Oan 't flau gesicht en 't slûke hier.
Hja praetten hwet; jawol! 't wie wier.
  En 't wieren alle trye
Ek ljue fen 't bûterknoeyersfak.
Ik tocht, ho ken sa'n handwirk plak
  By 't wier gelove krye?

Mar hwerom wirdt dat net forbean?
  My tocht, dat scoe wol kenne.
Hja habbe straffe op dingen stean,
  Dy 't lang sa slim net benne.
As 'k hjerstmes koal of rapen ha,
En komme er hasen der op ta,
  Dy 't my dat guod tofrette,
Den ha 'k er neat as lyen mei.
'k Ben strafber as 'k se fang en dei,
  En 'k ken 't net oars bilette.

Aisiikjen, snoekestrûpery,
  It fiskjen om hwet brieders,

Der ha se sa 'n anneksen by,
As benne 't lanforrieders,
Dy 't derîn dögge tsjin de wet.
Der wirde kerels efter set
Mei stokken en pistollen.
It slûkjen fen in nöchtren keal
Is ek sa 'n sûnde; 'k scoe net heal
My der mei barne wolle.

Mar döcht nou for ûs maetskippy
Kealslûkjen, hasestrikjen
Mear skea as bûterknoeyery?
My tinkt it het gjin likjen.
Dat het fen slûkjen ek wol hwet.
It komt for echte waer în 't fet
En 't is gjin guod mei earen.
Dy hearen, dy 't om ûs bilang,
To Leau'd forgearje, moasten 't lang
Al witten ha to kearen.

MINHEAR.

Ja, nou bigjinst wer oer in ding
Derst gjin bigrîp fen heste.
Sök wirk is lang net sa gering
Ast dou dy der nei setste.
It seit nen grevel, sa 'n geröp;
Mar stel dou my sa 'n wet ris op.
Ik wol wol graech ris witte
Ho fierste renst mei dîn bistek.
En ast net kenste, den mast ek
Er 't praten mar oer litte.

LINSEBOER.

Wetmeitse! né, derfor ben ik
Net fîn genoch bislipe;
Hwent ljue fen 't fak sels kenne in stik
Bare ûngelîk bigripe.

Il liket faek in skaekparty.
It doel is somtiids mar, tinkt my,
Elkoar skaekmat to setten.
It greatst bilang fen 't algemien
Stiet altiid net foarop miskien,
By 't praten oer dy wetten.

Mar as ûs bûter nei 't se wie
Bitelle waerd, jy kenne
Der fest op oan, mînhear, den hie
Wol mannichien boerinne
Der nocht oan om hjar best to dwaen.
Hja scoene er hjar wol goed nei jaen.
Nou ken 't in streekje lye,
Mar den jowch 't foardiel hjar en ear,
En Fríslan scoe wer as alear
De röm fen bûter krye.

MÎNHEAR.

Nou, hark ris, kenne jimme den
Der sels net mei for weitse?
Ik hearde er al ris grûtsjen fen,
Dat der guods wirk fen meitse.
Fornim ris nei dy ljue hjar plan,
En fînste 't goed, nou stîpje 't den;
Dat scil licht helpe kenne.
It komt mei jeuseljen net klear,
En mei roskamjen op 't regear
Kenst ek nen grevel winne.

Dou kenst it, tink ik, ek wol sjen,
It is tröch alles hinne,
Ho weeld'rich fölle boerebern
In disse dagen benne.
Hja leare moaye kinsten, ja,
Mar 't nedichst komt it net oan ta.

As sökke knapen troue,
Den doge in hele boel for neat.
Sa wirdt ûs bûter ek forkeard;
Dat kenste feilich leaue.

By jimmes is dat oars gien, fest.
Dat ken 'k hast wol fornimme.
Hwent altiid is de bûter best,
Dy 'k winters ha fen jimme.
Mar sökke as jimme benne nou,
Scoe 'k sidse, krekt de rjuchte ljuw
Om 't spil, hwet oars te kryen.
Forflauje mar în de îver net.
Dy 't altiid goede bûter het,
Dy hoeft gjin skea to lyen.

My tocht de lanboumaetskippy
Der scoeste lid fen wêse;
Den kaemste hjir en der ris by
En koest ris dingen lêse,
Dy 't licht dy strieken ta hwet nut.
Dou seist dîn miening faek mar hird
Oer hwet dy lang net singet.
Den hest de klok soms lieden heard,
Mar witste, al mienste 't net forkeard,
Net hwer 't de bingel hinget.

In boer wirdt nou for alles socht
En mat him fine litte,
En hwer 't alear gjin boer om tocht,
Der mat er nou fen witte.
Ast sitste în dit of dat bistjûr,
En praetste der mei mannen oer,
Dy 't fiks birekne benne,
En praetste er den mar dom nei ta,

Den woll' se dy net langer ha,
  As se oaren fine kenne.

LINSEBOER.

Dy landboumaetskippy, jawol,
  Der ben 'k wol mear op oanstien;
Mar 'k ha de hölle al oars sa fol,
  Dat is yet noait net oangien.
Mar as der sa 'n bult nut in sit,
Licht wirde Sjoerd en ik yet lid,
  As jy ûs sin mar dögge.
Mar as jy steane op heger hier
Is 't saek, dat wy nei gjin pleisier,
  Mar op rîksdaelders sjugge.

MINHEAR.

It is just om 't plesier net, man.
  Aste al of net it leauste,
Dou hest er nut en foardeel fen.
  It jild datst deroan jowste
Is krekt sa goed for dîn forstan,
As dong is for ûnfruchtber lan;
  Dat is dus heel gjin weidwaen.
Foaral is 't nedich for dîn soan,
Oars komt er skielik efteroan
  En ken er nearne meidwaen.

En nou dîn foarstel, Linseboer,
  Scil 'k in oerweging nimme.
Ik skrjuw mîn miening op en stjûr
  Dat moarn of oermoarn jimme.
Tink jimme den der ek oer nei,
Kom hjoed in wike er hjir wer mei;
  En den scil 't noait safölle
Net skele, dat hald ik er for,
Dat wy 't net roaye mei elkoar;
  As jimme skiklik wolle.

LINSEBOER.

Welnou Mînhear, dat hoopje 'k al,
  Oars scoe 't my danich spite.
Ik hoop, jy scille 't net to mal
  Us foar de fuotten smite.
Hwent hald je ûs al to stomme kort
Den kömt er earremoed ût foart.
  As je ûs de skonken bine,
Den kear je ûs om foarût to gean;
Den ken der neat fen söks op stean,
  Dat jy sa nuttich fine:

MÎNHEAR.

Swy deroer nou sa lang mar stil
  Ast mîn bidoeling witste.
'k Leau dat 'k it sa wol meitse scil,
  Datst dou tofreden biste.
Jiers tûsen gûne op 't buorkjen ta,
Dat wol 'k net ljeafst fen jimme ha.
  Sjen der, dat tawird heste.
Nou, Linseboer! de groetenis
Oan Simkjen, hear!

LINSEBOER.

Mînhear! ik sids
  Jo ek goe moarn! It beste!

MÎNHEAR, *wer allenne.*

Foar tritich jier of yette mear,
  Do 't lan bigûn to rîsen,
Do kaem in twadekeamerhear
  Oertsjûgjend oan to wîsen:
»De boer mat hege hieren jaen;
Wy matte 'm op 'e hûse slaen,
  Den scil de lanbou bloeye."
En wrachtich! dat het bliken dien.
't Is sont mar altiid heger gien,
  Ho 't wy se ploaitse en snoeye.

# It Oproer.

—

Ik trape, in poaske lîn, to Drîst de sted ris binnen;
Der seach ik klibers folk mei tûsen haesten rennen.
Meast fen 't geringste slach. Der wieren frouljue by
Mei eagen krekt sa glean as fjûr; dy roanen my
Hast om en diene oars neat as alderfreeslikst skreauen.
't Wier hast ûnmoglik der koelbloedich by to bljuwen;
Mar ek ûnmoglik wier 't om ût dat wîld getier
To rieden hwet derfen doch wol de reden wier.
Do 'k earst dat libben seach stie 'k heel end al forstomme;
Mar 'k tocht, dit giet sa mal, hjir kenn' wol deaden komme,
Ik mei wol meitse dat 'k wer ta de sted ût kom,
't Is hjir gjin trevis hjoed. Do kearde 'k hird my om,
Mar och mîn ljeave tiid! do wier 't al sa fier hinne
Dat 'k net în steat wier tsjin dy folkstroom op to rennen.
Hwent hie 'k mîn iene foet in inkle stap forset,
Den waerd mîn oare foet it foartgean gled bilet.
En jimmer waerd ik pomt en stompt fen earremtakken.
Hie 'k net biredt west om ien by sîn jas to pakken,
'k Leau siker dat 'k it net op skonken halden hie.
Yet trilje 'k, as 'k bitink ho 't den my ougien wier!
Do moast ik mei foarût en krekt as de oaren renne,
Oars scoe 't my, seach ik wol, mîn libben kostje kenne.
Mar yette wist ik net hwet al dat folk doch woe
En hwer 't it sa nei roan. Ik rôp sa lûd ik koe:
»Hwet ha jim dôch în 't sin? Hwent ûnrie is der earne,
Dat alle mensken sa deselde wei ût fleane?"
Mar nimmen hearde my, tröch 't draven en 't geröp.

Ik moast de fleet mar folgje, oars siet der neat mear ep.
En 't gîng er mal om wei. Dat röp en raesde en flökte!
Dy krige in homp en dy in sköp, dy 't lang net jûkte;
Den waerd der skolden, mar gjin ien seach hwa 't him die,
Towile er ek gjin tiid om t' ûndersiikjen wie.
Ik tocht my siker bang! scoe dit nou 'n oproer wêse,
Hwerfen we ût Spanjen soms wol în 'e kranten lêse?
Den komt der strak licht ek soldatefolk op ta
En sjiet of hout der în! Och, ljeave ginst noch ta!
Den giet it mal! It folk is nou al heal poerabel.
Den rekket my licht ek in kûgel of in sabel,
En bart dat net, den wird ik licht gefangen nomd.
Och heden! wie 'k hjir hjoed mar binnen Drîlst net komd.
Sa tocht ik by my sels en 'k gappe nei de siken
Ik wier sa skjin to 'n ein ik tocht hast to biswiken.
Mar dôch op 't lest, jawol! der bleau de kliber stean
Ik tocht, nou scil 't wol op in gles-inbruyen gean.
Dat barde net; mar 'k hearde in wiif, dat freeslik jamre,
Towîl se nou en den in wird ût hikre en stamre,
Dat ik net fetsje koe. Mar 'k stie der by 'n ald man,
Dy frege 'k: »Goede frjûn, wit jy der ek hwet fen,
Hwet hjir to redden is?" — »Och ljeave frede!' sei er,
»Ha jy dat yet net heard? Gean den in bîtsje neyer;
Gjin menske ben je, as 't den om 't hert jo net bikrûpt.
Trîn Geales moaiste hin is în 'e Geau forsûpt.



